## ТОЛУЙН ХАТАН СОРКУКТАНИ БЭКИНҮ

Чингис хааны "Алтан дээд үнэний аялгуу"-ны 15 дахь өртөөлөгч
Хөх Нохой овогт Журнайн Нүрзэд



# ХӨХ МОНГОЛЫГ ТӨРӨӨР БАДРААХ ХУТАГТАЙ НЭҮРИТ ЗАСАГ-ИЙН АЛТАН ДЭЭД ҮНЭНИЙ АЯЛГУУ

Монгол улс
2011 он

**ТОЛУЙН ХАТАН СОРКУКТАНИ БЭКИНҮ**

Чингис хааны "Алтан дэвд үнэний аялгуу"-ны 15 дахь өртөөлөгч

Хөх Нохой овогт Ж.Нүрзэд

# ХӨХ МОНГОЛЫГ ТӨРӨӨР БАДРААХ ХУТАГТАЙ НЭҮРИТ ЗАСАГ-ИЙН АЛТАН ДЭВД ҮНЭНИЙ АЯЛГУУ

*Дэлхийн анхны төрт улс Хүнну гүрний 2220 жил*

*Их Монгол улс байгуулагдсны 805 жилийн ойд*

**1**

*Анхны эхээр нь хэвлэв.*

Монгол Улс

2011 он

*Зовлонгийн ганга буднийг жаргалаар сэтгэж шунаж*
*Бусдад тарьсан гайгаа өөртөө олсон буянаар шүтэж*
*Ядуугийн ясыг зовлонгоор буталж мууги́йн махыг урж*
*Залгаагаар найруулагдсан олзыг мангас мэт хамаг залгиж*
*Ёсыг устгаж ,ирэгнийг засгаар гутааж, зажилан тураaж*
*Ядуурал дээр гинь олбог засаж жанжин мэт завилагсдын*
*Минжний амнаас мултарваас мангасын аманд гэж зар дор*
*Морь мэт нохой явахыг айваас миний хэлмэлийг дагатугай*

*Эс дагаваас*
*Хар өртөнцийн устгалд доройтуулагдаж тамлагдаж алагдаад*
*Хүн болж төрсний хэрэг нь хүлт хэрээ цатгахад зориулагдмой.*

*Соркуктани бэкину*

Монгол улсын шадар сайдын 2005 оны 153-р тушаалаар олгогдсон
Зохиогчийн эрхийн гэрчилгээ № 2307

DDC 950.2, C 602 ISBN 978-99929-3-040-3



# АЛДАРТ АЙЛДВАРЫГ ӨРТӨӨЛӨГЧИЙН ГЭГЭЭН ДУРСГАЛД



"Алтан дээд үнэний аялгуу"-ны 15 дахь өртөөлөгч Хөх Нохой овогт Ж.Нүрзэд

Эзэн Чингис хааны зарлигаар Их Монгол улсын эрдэмтэн мэргүн /мэргэд/ нар төрийг тохинуулж иргүнийг төрөөр бадраах алдарт онолыг бүтээн эмхтгэж үр хойчдоо тасралтгүй өртөөлөн дамжуулж байхаар тогтоожээ. Зарлигийг хэрэгжүүлэхэд их эзний отгон хүү Толуйн хатан Сорхогтани бэкину цэцэн онцгой үүрэг гүйцэтгэж уг номуудын амин чанаруудыг нэгтгэж Их эзэн Чингис хаантай Хөх Монголчуудын "Төрийн амин чанарын дээд онол" буюу ард түмний нэрлэснээр "Алтан дээд үнэний аялгуу"-г /АДҮА/ бүтээжээ.

1251 онд хүү Мөнхийгөө ИМУ-ын хаанаар өргөмжлөгдөхөд ээж Сорхогтани бэкину цэцэн хатан энэ алдарт айлдвараа түмэн олонд айлдан хаан хөвгүүндээ сургамжилсан түүхтэй. Тэр үеэс хойш алдарт айлдвар 15 үе дамжин цээжлэгдсээр бидэнд хүрч ирсэн. Алдарт айлдварыг өртөөлөн ирж орчин цагийн крилл үсэгт буулган ард түмэндээ танилцуулсан хүн бол миний хань Хөх Нохой овогт Журнайн Нүрзэд агсан билээ. "АДҮА"-г хэрхэн цээжилсэн, танин мэдсэн, крилл үсэгт буулгасан хэвлүүлж танд хүргэсэн урт зам нөр их хөдөлмөрийн талаар номны өмнөтгөл, тайлбар сэлтээс та тодорхой ойлгох болно. "АДҮА"-ны 15 дахь үеийн өртөөлөгч Хөх Нохой овогт Журнайн Нүрзэд гэгч хаанахын хэн байв хаана юу хийж бүтээж байсан хүн бэ?

Увс аймгийн Сагиль сумын нутаг Бугын хэвд Хөх Нохой овогт малчин Журнайн хоёр дахь хүү болон эх А.Цэндээс мэндэлжээ. Дөрвөд ястан. 1955-1965 онд Улаангом хотын 10 жилийн сургууль, 1965-1970 онд Монгол улсын Политехникийн их сургуулийг Цахилгааны инженер мэргэжлээр төгссөн. 1970-1972

онд Холбооны яаманд мэргэжилтэн, 1973 онд Улаанбаатар хотын ЦЭХБУ трестэд автоматикийн инженер, 1974 онд Сүхбаатар аймгийн Бүрэнцогтын Гянт болдын уурхайд ерөнхий цахилгаачин, 1974 оноос Налайхын Нүүрсний уурхайн ашиглалтын 3-р хэсгийн механик,инженер, дарга, уурхайн орлогч, хоногийн нэгдсэн бригадын дарга, Хавтан хоршооны дарга, Андын дэм корпорацын захирал зэрэг ажлуудыг хийж байгаад 1998 онд тэтгэвэрт гарсан. Ж.Нүрзэд минь эзэмшсэн мэргэжлийнхээ дагуу ажиллаж ямагт шинийг санаачлан, хөдөлмөр хөнгөвчлөх,бүтээмж дээшлүүлэх 50 гаруй шинэ бүтээл оновчтой санал гаргаж Түлш эрчим хүчний үйлдвэрийн яам, МХЗЭ-ийн төв хороо, Шинжлэх ухаан техникийн улсын хороо, МҮЭ-ийн төв зөвлөл, Монголын шинийг санаачлагчдын нийгэмлэг зэрэг байгууллагуудаас техникийн ухааны шилдэг шийдэлтэй бүтээлүүд туурвисныг нь үнэлж олон удаа шагнал олгосон нь асар их бүтээлч, зохион бүтээгч шинэчлэгч сэхээтэн байсны нь гэрч юм.

Ачаа өргөх оосрын даац шалгах төхөөрөмж, автоматик, телемеханикийн удирдлагын блок шалгах иж бүрдэл стенд, дизель хөдөлгүүр, СР-70А хөшүүрэг зэрэг олон бүтээл нь биеийн хүчний хөдөлмөр, гар ажиллагааг механикжуулжсан. Хоногийн нэгдсэн бригадын ажлыг хөдөлмөр оролцоогоор нь дүгнэж цалинжуулан хөдөлмөрийн бүтээмжмйг дээшлүүлэх зэрэг шинэ бүтээл оновчтой санал /шбос/ -ууд нь шинжлэх ухааны үндэстэй шилдэг бүтээлүүд, оновчтой санаачлага нь үйлдвэрт хэрэгжиж нүүрсний гаргалт ихсэж, хөдөлмөрийн аюулгүй ажиллагаа жигдрэн сайжирч ач холбогдол нь үр ашиг нь дээшилж байсан. Нийслэл, дүүргийн хөдөлмөрийн аваргаар удаа дараа шалгарч 5.6.7-р таван жилийн гавшгайч цол авч, улс хувьсгалын ойн медалууд бусад шагналаар шагнагдаж байсан нь ханий минь хөдөлмөрийг үнэлж байсан хэрэг. Ж.Нүрзэд минь гайхамшигт ой тогтоолттой, бясалган бодож задлан шинжилж нэгтгэж дүгнэх чадвар сайтай уйгагүй хөдөлмөрч, зүтгэл чармайлт нь бага наснаасаа танигдаж 10 жилийн сургуульд суралцахын зэрэгцээ авга ах маарамба Ө.Лэгжингээсээ толилуулан бүхий энэ айлдварыг сонсон тогтоож нэг ширхэг шүдэнз шатаж дуусах хоромхон зуурт юу цээжилсэнээ хэлж шалгуулан улам улмаар гүнзгийрүүлэн, сайжруулан өөриймшүүлснээр бүрнээ тогтоожээ. Түүнийгээ 26 жилийн турш ухааран бодож, ойлгон таньж өв Моногоуулаас нь криллд буулган





ном болгох асар их, чимхлүүр нарийн ажилд шамдан 50-иад жил ажилласан... Криллд буулгахын тулд өв монгол, орос, казах, турк, алтай хэлүүдийг бие даан сурч өв монгол хэлний 1000 түлхүүр үг , бусад үгийн тайлбар толь зохиож шүлэглэсэн эхийн үндсэн утгыг тайлан доорхи номуудыг бүтээж түгээсэн билээ.Үүнд:

1. "Хөх Монголыг төрөөр бадраах хутагтай НЭҮРИТ засаг-ийн алтан дээд үнэний аялгуу" 2000 он.
2. "Хөх Монголыг нүүдлийн соёлоор бадраах хутагтай их засаг-ийн алтан дээд ГЭР-ИЭ" 2002 он
3. "Чингис хааны тайлга тахилгын ордны товчоон" 2000 он
4. "Хөх Моногоуулыг нийхэм-ээр бадраах хутагтай дөрвөн НЭҮРИТ их засаг-ийн алтан дээд үнэний аялгуу"-г 2008 онд тус тус хэвлүүлэн өвөг дээдсийнхээ оюуны гайхамшигт судар, бүтээлүүдийг та бүхэндээ толилиулсан.

Мөнх тэнгэрийн зурхайд чамгүй суралцсан тэрээр их эзэн Чингис хаантай Хөх Монголчуудын төрийн байгууламжийн үндсийг "ГЭР"-рээр зохиомжилсон, ахуйгаа арван бүлэгт багцалж "Уялга"-ын онол-оор цэгцлэн Цагаан бор соёлонгийн цахилаагаар төрийн сүлдээ томъёолсон, бүх нээлт, тайлбар, дүгнэлтийн үндсийг багтаасан, бүтээл "Хөх Монголыг төрөөр бадраах хутагтай НЭҮРИТ засаг-ийн алтан дээд үнэний аялгуу"-г танд, үр хүүхдэд тань анхны эхээр нь хэвлүүлэн хүргэж байна. Өвөг дээдэс минь оюуны далайгаасаа боловсруулан туурвиж бүтээгээд аминаас илүү нандигнан хадгалж хамгаалж ирсэн малчин ардын маань, ханий минь оюун билгийн ариун гэгээн сүврага болсон номоо болгооно уу.

Номын цагаан хишиг дэлгэрч билгийн тэн мэлмий гийх болтугай.

***Хөх Нохой овогт Ж.Нүрзэд агсны гэргий Зөөд овогт Г.Долгорсүрэн. 2011.06.25***

## 800 ЖИЛИЙН ОЙД ӨРГӨХ МИНИЙ ОЮУН СЭТГЭЛИЙН МӨНХИЙН ЗУЛ.

*/Хоёр дахь хэвлэлд нь зориулсан өмнөтгөл/*

Дэлхий хэмээх буурал гариг дээр оршин байсан,одоо ч байгаа улс гүрэн бүр ном,зураг сийлбэртээ, эд өлгий зүйлдээ , хад чулуун дээр улс гэрийнхээ үүх түүхийг бичиж үлдээсээр иржээ.Тэгтэл Монголчууд үүх түүх сургааль, айлдвараа оюун ухаан төгөлдөр эрдэмтэн мэргүн / мэргэн/ нар, бөө удгандаа цээжлүүлж үе уламжлуулан үлдээх нэгэн мэргүн аргыг олжээ. Мэргүн ухаантанд цээжлэгдсэн түүх, айлдвар салхинд хийсч , үер усанд урсаж, гал түймэрт шатаж алга болохгүй, хадгалах агуулах, тээвэрлэх ачаа хөсөг хэрэглэхгүйг ойрхи баримт гэрчилнэ. Харин ном судар,зураг сийлбэр хөшөө чулуу зэрэгт шингээж үлдээсэн нь түүх, байгаль цаг агаарын нөлөө ,он цагийн урсгал, дайн самуунд үрэгдэн сүйдэж гараар барьж нүдээр үзэх баримт нь тасардаг тул улс үндэстний түүх бүдгэрэх эмгэнэлтэй ажгуу. Энэ эмгэнэл Монголыг ч бас тойрсонгүй. "Монголын нууц товчоо" Алтан дэвтэр Чингис хааны зарлигаар бүтээгдсэн "Их засаг" хууль зэрэг түүхийн үнэт ховор дурсгал бидэнд үндсэн эхээрээ , бүрэн бүтнээрээ хүрч ирж чадалгүй буурал түүхийн их нүргээн, доргионд бүдэгрэн Монголоос минь ойж цойлж одсон нь нэн харамсалтай явдал мөнөөс мөн ажгуу. Их эзэн Чингис хааны гуравдахь хүү Өгэдэй их хаан сүүгаад төрийн хэрэг нэг хэсэгтээ мандан бадарч байсан ч тэнгэрт хальсны нь дараа төрийн үйлс хямарч ,гадаадын хүмүүс Монгол төрийн хэрэгт хошуу , хуруу дүрж Их эзэн Чингис хааны зарлигаар хэсэг эрдэмтэн мэргүн нарын туурвисан бүтээл төрийг жолоодох, төрөөр иргүнийг бадраах, сургааль айлдварын цогц болсон гурван алдарт судар ном Монголоос ойж,цойлж гарсан эмгэнэлэлт явдал болжээ.Дээрх айлдвар сургаалийг бүтээх үйл хэрэгт эрдэм ухаанаараа шалгарч оролцсон Толуйн хатан Сорхогтани цэцэн хатан тэдгээр номнуудын гол утга санаа амин чанаруудыг нэгтгэн зангидаж одоо танд өргөн барьж байгаа "Хөх Монголыг төрөөр бадраах хутагтай НЭҮРИТ засаг-ийн алтан дээд үнэний аялгуу" хэмээх алдарт айлдвар сургаалийг бүтээснээ хүү Мөнхийгөө их хаан ор суух төрийн ёслол дээр түмэн олны өмнө айлдсан ажээ.

Тэр цэцэн удган Их эзэн Чингис хааны бага хүү Толуй эзний ёсолсон гэргий, Монголын улс төр нийхэм ахуй, соёл шашны ёс





заншлыг гойд сайн мэддэг эрдэм төгс хатан ээж байжээ. Өвөг Монгол хэлээр бичигдсэн тэрхүү айлдварыг эрдэмт хүмүүст цээжлүүлэн үе удам дамжуулан уламжлан хадгалахыг Сорхогтани цэцэн хатан санаачлагчдын нэг байж хэрэгжүүлсэн болов уу гэсэн эрдэмтдийн санал дүгнэлт байдаг нь үнэнээс хол зөрөхгүй болов уу. Ийнхүү үе улиран цээжлүүлэхдээ оюун ухаан төгс удам угсаа бат бэх Цагаан агтас ястан Хөх Нохой овогтныг сонгож даалгасан гэсэн мэдээ таамаг байдаг нь бас ч өр үндэсгүй зүйл биш бизээ.Хөх Нохойнхон удмаараа олон мэргүн бөөтэй байсан ажээ.1251 онд Их Монголын хаан ширээнд Толуйн хүү Мөнхийг өргөмжлөгдөхөд Сорхогтани бэкүни цэцэний айлдсан энэ хүү алдарт айлдвар Хөх Нохой овогтны 15 үеэр уламжлагдан цээжлэгдсээр 2000 онд 750 жилийн дараа крилл үсгээр анх хэвлэгдэн түмэн олонд түгэн хүрсэн билээ."Алтан дээд үнэний аялгуу"-г эртний өвөг Монголоос орчин цагийн крилл үсэгт буулган хэвлүүлсэн хүн бол алдарт судрын 15 дахь үеийн өртөөлөн цээжлэгч Хөх Нохой овогт инженер-зохион бүтээгч, шинийг санаачлагч, түүх-соёлоо дээдлэгч,эрдэмтэн судлаач Журнайн Нүрзэд агсан байлаа. Олон мянган мөрөөр шүлэглэсэн олон салбарын ухааны иж бүрдэлтэй энэ хүү айлдварыг танин мэдэж энэ цагийн Монгол хэлэнд буулган хэвлүүлэх нөр их ажилд эрч хүч, авьяас билэг,оюун ухаанаа дайчлан ихээхэн хөдөлмөрөө зарцуулсан Ж.Нүрзэд судлаач бол улс төр, ажил хэрэг, оюун сэтгэлгээний бүх салбарт ямагт тэргүүн фронтын хошуучлагч явсан сод хүмүүн билээ. Монголын Үндэсний Эв Нэгдлийн Намыг үүсгэн байгуулагчдын нэг, удирдах зөвлөлийн гишүүн байлаа. Налайхын Нүүрсний уурхайг шинэчлэн өөрчлөх, гүнийн олон тонн нүүрсийг олборлох төслийг санаачлан боловсруулагч бөгөөд хөдөлмөр хөнгөвчлөх,бүтээмж дээшлүүлэх 50 гаруй шинэ бүтээл оновчтой санал гаргаж хэрэгжүүлсэн шилдэг зохион бүтээгчдийн тэргүүн эгнээний хөдөлмөрч байсныг ухайчид бахархан дурсцгаадаг үлгэрлэлтэй юм билээ. Чингис хааны нэрэмжит Их засаг их сургуулийн дэмжлэг тэтгэлгийг авч

1. "Хөх Монголыг төрөөр бадраах хутагтай НЭҮРИТ засаг-ийн алтан дээд үнэний аялгуу"-г 2000 онд

2. "Хөх Монголыг нүүдлийн соёлоор бадраах их засаг-ийн алтан дээд ГЭР-ИЭ"-г 2002 онд

3. "Чингис хааны тайлга тахилгын ордны товчоон"-ыг 2000 онд тус тус хэвлүүлэн гайхамшигтай эдгээр чухал гурван номнуудыг

бүтээж хэвлүүлэн төр засаг, түмэн олондоо өргөн барьсан жирийн малчины хүү түүх соёлын нэрт зүтгэлтэн , судлаач сэхээтэн нь Ж.Нүрзэд байлаа.

Ж.Нүрзэд агсаны өртөөлөн цээжилснээсээ криллд үсэгт хөрвүүлэн буулгасан алдарт айлдвар судар нь утга агуулга, ур чадвар, ач холбогдлоороо Геннисийн номд бүртгэгдэх өндөр зэрэг зиндаатай нэн чухал ховор бүтээл гэж бид өндрөөр үнэлдэг юм. Хүн төрөлхтөн даяарчлагдан буй эдүгээх дэлхйи ертөнцөд 800 жилийн тэртээ Их Монгол улсыг байгуулан дэлхийн талыг захиран жолоодож хүн төрөлхтөнд амар жимэр аж төрөх арга ухаан, зам мөрийг зааж өгсөн Чингис хаан, түүнийг залгамжлагчдын мэргүн бодлого үйл ажиллагаа нэн үнэтэй сургамж санамж болно гэж би өөдрөгөөр дүгнэн боддог. Тийм ч учраас Их монгол улс байгуулагдсны болон Их засаг хууль батлагдсаны 800 жилийн ойг төр ёсны их ёслол хүндэтгэл болгон тэмдэглэх гэж буй 2006 оны түүхэн үйл явдлыг угтуулан Сорхогтани цэцэний айлдсан "Алтан дээд үнэний аялгуу"-г хэвлүүлэн эрдэмтэд мэргүн нар, оюутан, судлаачид өргөн олон уншигчиддаа толилуулж байна. Энэхүү номын утга агуулга үлэмж их билээ. Ирэх жил 800 жилийн ойг нь ёслон тэмдэглэх Их монгол улсын тухай уг номд цохон тэмдэглэснийг сонирхон үзвэл :

.. . Ниргэгч Чингис хааны Их монгол улс
Цаг бусын үхэл өвчингүй
Цагдах шорон байцаалгүй
Үхүүлэх дөрвөн булхай үгүй
Доройтуулах долоон хясалгүй
Энэ буюу таван сүйрэл үгүй
Эв эеийн орон "Айл"-ын засагтай
Ертөнц тэнгэрийн их улс билээ.
Их Чингисийг даган сурах
Хүсэл болоод аргацд шамдсан
Айдасгүй жаргалдан нэгдсэн
Нэүрит засаг-ийн төрөөр бадраагдсан
Нэгэн цул аялгуу их улс
Хууҹныгаа үлэмж агуу болгосон





Хосгүй гурван эрдэнийн улс билээ.
Хоёр зуун сая малтай
Есөн зуун тавин мянган иргүн
Хөх нуруут Монгол билээ...гэжээ.

Энэ хориод мөр шүлэгт хичнээн олон мэдээлэл агуулагдсныг уншигч та бэлхнээ харж байна. Чингис хааны Их Монгол улс 200 сая малтай 950'000 хүн амтай, "айл"-ын засаглал бүхий ертөнцийн их улсбайжээ. Энэ улсад айх аюул, тамлах зовлонгүй. Их Чингис хааны төрийг засах, иргэнийг засах арга эрдмийг даган суралцаж, хуучныгаа шинэчлэн гоо болгосон хосгүй гурван эрдэнэ (хаан, айл, таван тусгаар тогтнол)-ийг дээдэлсэн нэүрит засагтай улс мөн гэж энд тодорхойлжээ. Номын 2700-гаад мөр шүлэгт ямар их мэдээлэл, утга санаа агуулагдан байгааг тодорхойлж тооцоолж барахгүй. Энд агуу их Монгол улсыг хэрхэн яаж байгуулсан, ямар зовлон бэрхшээлийг туулсан, гадаад дотоод дайсагналаас хэрхэн сэргийлж хамгаалах, төр, гэр, иргүнийг ямар аргаар засан жолоодож удирдах зэрэг үлэмж нарийн арга замыг номлон айлдсан байдаг нь төр, иргүний нийхэмийн хямрал хомсдолтой эдүгээ цаг үед асар их ач холбогдолтой, сургамжтай, санамж сэрэмж авах сургаалиар дүүрэн юм.

800 жилийн тэртээх үеийн айлдвар сургаал өнөө үед таарахгүй гэж хэлэх нь байтугай бодох нь ч ихээхэн алдас нүгэл байх болно. Хэрвээ ингэж бодох юм бол Их Монгол улс байгуулагдсны ой, их эзэн Чингис хааны мэндэлсэний ойг улс даяар ёслон тэмдэглэх нь утгагүй явдал болох бус уу. Өнгөрсөн түүхээ судлан суралцах нь өнөөдрийн болон ирээдүйн үйл хэргийг алдаа эндүүгүй засан жолоодох арга ухааны багш мөн гэсэн эрдэмтэд мэргүн нарын гэгээн сургаалыг үл тоомсорлосон хэрэг болох бус уу. Дэлхийн аль ч улс оронд очоод "Би монгол хүн байна" гэхэд "Чингисийн Монгол уу" гээд ярих харилцах нь ондоо болж зэрэг хүндэтгэлтэй хандсдаг гэсэн яриа томорхол маань худлаа болох гэж үү. Тийм байх ёсгүй ээ. Хоёр дахь мянган жилийн дэлхийн шилдэг төрийн зүтгэлтэн хэмээн өргөмжлөгдсөн Чингис хааныхаа байгуулсан Их Монгол улсын төрийн түүхийг дээдэс, дордосгүй сонирхон судалж суралцах нь Монгол гэсэн зүрх сэтгэлтэй хүн бүрийн журамт үүрэг мөнөөс мөн гэдэгт бид бат итгэн алдарт "Алтан дээд үнэний аялгуу"-г ийнхүү хэвлүүлэн түгээж байгаа билээ. "Алтан дээд үнэний аялгуу"-г ахин дахин уншиж, утгын гүнийг нь

бясалган нягтлах тутам түүнээс алдарт "Монголын нууц товчоо", "Алтан дэвтэр", "Их засаг" хууль зэрэг монголын түүхийн чухал эх сурвалжуудын амт амтагдаж, үнэр үнэртээд байх юм гэж нэгэн судлаачийн хэлсэн үг их л анхаарал сонирхол татаж байгаа юм. Түүх судлаач хүний хувьд энэхүү "Алтан дээд үнэний аялгуу"-г оргүй хоосон газар дээр үүсэж ургаагүй, их эзэн Чингис хаанаас өмнөх болон дараахь үеийн Монголын түүх шашдиртай шууд болон дам холбоотойгоор бүтэж бүрэлдсэн гэдэгт итгэл төгс байдаг тул энэхүү алдарт айлдвар номыг ихэд хүндэтгэн байгаа билээ. Энэ нь Монголын түүх судлаач миний хувьд Их Монгол улс байгуулагдсаны 800 жилийн алдарт ойд өргөж байгаа оюун сэтгэлийн минь мөнхийн зул мөн гэж бахархан бодож байна. Алдарт "Алтан дээд үнэний аялгуу"-г 15 дахь үедээ өртөөлөн бидэнд хүргэж ирсэн номын садан, эрхэм судлаач, агуу хөдөлмөрч хүн Журнайн Нүрзэд агсаныгаа

Нүүдлийн соёл иргэншлийн академи: Номч академич, билгүүн номч академич цолоор өргөмжилж шагнасан бөгөөд эдүгээ гэгээн дурсгалд нь залбиран мөргөхийн хамт, түүний өв залгамжлагч гэргий Г.Долгорсүрэн, үр хүүхдүүдэд нь ажил амьдрал нь өөдрөг сайхан, санасан зорьсон үйл хэрэг нь өлзий хийморь дүүрэн байхын ерөөлийг өргөн дэвшүүлье!

***Номын цагаан буян үргэлж дэлгэрч байх болтугай!***

***Чингис хааны нэрэмжит ИЗИС-ийн ректор Түүхийн шинжлэх ухааны доктор профессор, Нүүдлийн соёл иргэншлийн академийн тэргүүн Намсрайн НЯМ-ОСОР.***

***Улаанбаатар хот***
***2005.12.03.***





## ӨРТӨӨЛӨГЧИЙН ӨМНӨТГӨЛ ҮГ

"Хөх Монголыг төрөөр бадраах хутагтай НЭҮРИТ засаг-ийн алтан дээд үнэний аялгуу" хэмээх энэ бүтээл 1251 оноос хойш уламжлагдан цээжлэгдэж үеэс үе дамжин явсаар одоо танд ирж байгааг "Чингис их хаан мөнх хөх тэнгэрээс эргэн заларч дахин заяаж байна. Анхнаасаа ч хожим ч олзтой засаг эргэж ирж байна" гэж ойлгон 15 дахь үедээ өртөөлж орчин үеийн монгол хэлнээ буулгасан миний үгийг анхаарч энэхүү оюуны бэлгийг хичээнгүйлэн болгоож уншихыг хүсье.

1251 онд хэлж айлдсан энэ бүтээлийг Хөх нохой овогтнууд 15 дахь үеийн өртөөлөн цээжлэгчээр намайг сонгожээ. 1958 оноос 1962 оны хооронд би бүрэн цээжилсэн боловч 1976 он хүртэл чухам юу хэлэгдэж буйг нь ойлгохгүй байлаа.

"Мангтул-ун Нигуча Тобчиан"-ныг судалсан хүмүүсийн бүтээлийг 1976 оноос уншиж ухаарч эхэлсний дараа цээжилсэн зүйлээ юу болохыг нь сая ойлгож эхэлсэн. Зарим нэг үгийг тайлбарласан тэмдэглэл хийж явсаар 1978 оны үед сайн танин мэдэх болсон. 1990 оны үед нийгмийг ойлгох явц өөрчлөгдөхөд цээжилснээ цаасанд буулгаж эхэлсэн.

Яруу найргийн хэлбэрээр орчуулаад дахин дахин үзээд үг хэллэгийн талаархи танин мэдэхүйд ахиц гарч бага зэрэг засвар хийж 1999 оны 6,7,8,9-р сард одоо таны уншиж буй эхийг хэвлэлд бэлдсэн.

Өртөөлөн цээжлэгдэж ирсэн энэ айлдварыг цээжилсний хувьд надад сонин юм бага. Харин шинэ цагийн монгол хэлэнд буулгах гэж оролдсон урт удаан хугацаанд танин мэдсэнээ уншигчдад хэлмээр санагдсан зүйл нэлээд байна.

**Нэгд.** Худам монгол бичгийн хэл, тэр үеийн ярианы хэл гэж хоёр ондоо байжээ. Соркуктани бэкинү өвөрмөц бичгийн хэлээр энэ айлдварыг уншжээ.

**Хоёрт.** Ард, дарга, сайд, ерөнхийлөгч гэдэг үгүүдийн язгуур үндэс нь хүн. Иргүн гэдэг бол Чингис хааны нэүрит засаг хэмээх нийхэмийн инженер зүйд бүрэн нийцсэн хүн. Урьдчилан өгөгдсөн шаардлага хангасан "амин инару" амин чанарын нэр бол иргүн юм.

**Гуравт.** Энэ шаардлагаар иргэн болсон байдлаар нь нэүрит засаг хүн амаа Илэ, Элчи, Дэмчи, Иргүн, Булхай гэж ангилдаг байжээ. Эдгээр нь хүний хөгжлийн нэр бөгөөд доод шат нь булхай. Хүн гэдэг бол булхайн

доод шат.Нэүрит засаг бол "АЙЛ"-ын аж төрөх ёс. Хамгийн амин сүнс нь нэг хүнийг 10 мянга хүртэл цэрэг мордуулах, арван түгээмэлтэй, үндсэндээ 80 мянга хүртэл хүн шууд хариуцаж байсан. Иймд учраас хүн хамгийн үнэтэй капитал байжээ.

**Дөрөвт.** НЭҮРИТ засаг бол нийхэмийн инженер зүй мөн. Эрх чөлөө инженер зүйн дотор оршдог учраас шорон, цагдаа, торгууль шийтгэл шаардагдах хэрэг болдоггүй байжээ. Хорвоогийн бүх юм үүслийн эх бүтэц буюу инженер зүйтэй байжээ. Энэ инженер зүйг эвдчихсэн байдлыг бид ардчилал гэж хэлж байна.

Хүн эмх цэгц буюу тоос чийг, хий, дэнсний дээд хуулиар буй болсон мэт түүгээр оршиж, амин чанар нь шилжиж яваа учраас энэ дээд хуулийн гадна амьдарч чаддаггүй байна. Иймд нийгмийн инженер зүйг өөрөө шаардаж байдаг байна гэдгийг Соркуктани Бэкинү хэлж өгсөн.

**Тавд.** Энэ бүтээл бол ямар шаардлага хангаж байж иргэн болох вэ гэдгийг урьдчилан мэдээлсэн. Мэдээллийнхээ технологийг өөртөө агуулсан. Хүнийг иргүн болгодог орон зайн тусгаар нэгдэхүйг буй болгосон. Хүний ухааны хувьд гарцаагүй болохгүй бол амьтан гэгдэх амин чанар нь давамгайдаг учраас хүчирхийллийн бус хамгаалалтыг эвдрэх аргагүй хийсэн тухай, бас түүний арга, оюун санааны бүх шаардагдах зүйлийг ил гаргаж хэлсэн байна.

**Зургаа.** "Торлог" гэдэг үг юуны нэр вэ гэдгийг бид мэднэ.Бас зэрлэг гэдгийг мэднэ. Хөгжлийн ацан зам гэж байдаггүй. Торлог мэт орших уу? Зэрлэг мэт орших уу гэдгийг хэрхэн яаж ямар аргаар сонгохыг тусгасан. Нэг уулын энгэрт буй хэсэг торлог бүгд үндсээрээ шууд холбогддог гэнэ. Бас торлогийг тоос чийг хий дэнс дөрөв дам шууд холбодог. Нэүрит засаг энэ шууд болон шууд бус холбоог нийхэмд авч хэрэглэжээ. Суурин иргэд бол шууд холбоог нь таслаад дам холбоог нь хэрэглэсэн бас нэг инженер зүй ухааны юмыг сэдсэн гэж энэ бүтээлд буй. Инженер зүй гэдэг үгийг "Саксак" гэдэг үгээр хэлсэн байдаг.

Соркуктани бэхийн хэлсэнээр ардчилалын монгол хувилбар нь "зэрлэг саксак", нэүрит засаг бол "торлог саксак" юм байна. Хонь, мал, араатан, чийгийн өт мэт нь бүрэн чөлөөтэй бие биенээс шууд хамааралгүй оршихуйг "зэрлэг саксак" гэжээ. Уулын торлог мэт үндсээрээ шууд холбогдоод бас газар, ус, агаар, цаг хугацаагаар дам хэлхэгдэж байж сая иргэн болонтөлөвшин хүн биш амьдрахыг "торлог саксак" гэж хэлжээ.

Хүний хөгжилд ацан зам байхгүй. Иргэн байх, хүн байх гэсэн хоёр л зам байдаг гэдгийг Соркуктани Бэкинү тодорхойлон хэлжээ.





**Долоод.** Хүмүүнлэг явна гэвэл хүмүүс шууд холбоогүй амьд амьтад шиг "зэрлэг саксак" явна. Иргүний нийхэмээр явна гэвэл эхлээд хүнийг иргүн болгодог нэүрит засаг байгуулна. Иргүн байя гэвэл иим иим шаардлага хангахыг хэлнэ гэдгийг бид мэдээлнэ. Ахуй буюу арван түгээмлээр нь иргүн болох боломжийг нь хангана. Чингис хааны засаг ердөө иим л байжээ.

**Наймд.** "Торлог саксак"-ийг загвар болгоод "иргүний нийхэм байгуулахыг" зорилго болгоод "иргүн" гэж юу вэ гэдгийг мэдээллийн технологи болгоод "Айл"-ыг орон зай болгоод арван түгээмлийг ахуй нөхцөл болгосон, тун бүдүүлгээр хэлэхэд иим засгийг нэүрит засаг гэдэг байна.

Чингис хааны нэүрит засаг-ийг өнөөгийн ардчилсан гэгдэх засагтай харьцуулахад, Монголын уламжлалт засаг нь иргүнтэй иргүний нийгмийн засаг юм байжээ.

Ардчилалын монгол хувилбар нь иргэнгүй хүмүүнлэг бөгөөд хүний амьтанлаг байдалд тулгуурлах гэсэн зорилго юм байна.

Монгол Улсын Үндсэн хуулинд заасан "хүмүүнлэг-иргүний-нийхэм гэхлээр, хүний амьтанлаг амин чанараар хөгжих "Амьтанлаг иргэн" гэсэнтэй адил, төөрөгдлийг тунхагласан. Яагаад гэвэл амьтанлаг чанар нь төрөөс үл хамаараад байж байдаг. Төр нь ч хүн ч, иргүн нь ч юу вэ гэдгийг мэдэхгүй. Иргүн төлөвшдөг заяатай орон зай байхгүй. Ахуй бол арван түгээмлийг зориуд тарааж байдаг. Ингээд иргэнээ буцааж зэрлэгшүүлээд "зэрлэгшүүлэгдсэн хүмүүнлэг"-ийн цуглуулгыг буй болгож байна.

За ингээд номоо уншаарай. Миний буруу зөрүүг засаж энэ их сайхан билэг хүчний бэлгийг миний оюун санааны хоцрогдлоос цэвэрлэж жинхэнэ чанарыг нь танин мэдэж гэгээрэхийг хүсье.

***Энэхүү номын 15 дахь өртөөлөгч Нүдлийн соёл иргэншлийн академийн***

***Академич Хөх нохой овогт Журнайн Нүрзэд***

# ТӨРӨӨР БАДРААГДАГСАД БА ГУТААГДАГСДАД ХЭЛЭХ ҮГ

Төрөөр бадраагдсан хөх монгол иргүнд
Төмөр нэүрит засаг нь хутаг билээ
Төрөөр гутаагдваас хөх нуруут хүнд
Хөх монголыг төрөөр бадраах хутагтай
"Нэүрит засаг-ийн алтан дээд үнэний аялгуу"
Тэнгэр ертөнц нь аврагч билээ
Хуучныг үлэмж агуу гоо хөг болгодог
"Төрийн найман цаха аялгуу"
Ямх биенд чинь алд авъясны боломж
Мөн Төбэ бодис агуулсан хөх толбо
Тэнгэр ертөнц дөрөв нь бадраагч билээ
Алтан дээд үнэний аялгуут гэвээс
Ахуйт төр иргүнээ гутааж сөхрөөд
Ор суугч хаанаа даахгүй өөөднөм
Төрийн найман цаха аялгуут гэвээс
Төвшин цагт ч хөх монгол иргүн
Төрөөр гутаагдан өөдгүйд боолчлогдном
Зээ
Төрөөр бадарсан хөх монгол иргүний
Түгээмэл үлэмж цагийн үргэлжлэл
Төмөр гахай жилийн эхэн сарын
Төгс сайн задат гунан өдөр
Дэнсэнд баригдсан бэкинү би
"Хөх монголыг төрөөр бадраах хутагтай
Нэүрит засаг-ийн алтан дээд үнэний аялгуу"
Хуучныг үлэмж агуу гоо болгох
"Төрийн найман цаха аялгуу"-г
Ил, элч, дэмч, иргэн, булхай болоод
Их хаан Мөнх лугаа-д хүргэсү
Эргэж нүүх хорвоогийн үнэнд
Эхийн сэтгэл баригдан хэлсү
Үүслийн гурван эрдэнээр бадарсан
Айлын таримал иргүн та
Хос дуслаас ургасан будаан үр
Хөх нуруут төгс дээд хүн та
Яс цусны алтан бүсээр оломлогдсон
Ерэн есөн тэнгэрт мэндэлж
Арван хоёр их ертөнцөд бойжиж
Агуу гурван хэлмэли-д мөнхрөөд





Алтай, Хангай, Хар жодоотыг эзэгнээд
Болзоход үл хождох гавьяатан
Булганы сумнаас өрсөх шонхор
Буцахын цагт үл няцах анд
Хүссэн хүсээгүй ч буяныг бүтээгч
Хөх монгол иргэн та
Их монголын босоо голч билээ
Өтүгэ, Мугулюй, Манукол улирлын
Уртын үзүүр өргөний зах
Гүний ёроол амьдын амь
Тоос, чийг, хий, дэнсний хуулиар
Нэүрит үнэнийг олж өвлөсөөр
Нүүдэлчний амины мөлсү үүд
Хөх монголын иргүн нар намайг сонстугай
Мөнх өө
Эцэг элэнцийнхээ ертөнц сүр
Газар болоод огторгуйн үнэн
Бөө бүх ертөнцийг эзэмдэн
Бүрэн төгс билэгтээр ном өаалгасан чи
Хорвоогоос хувьчлагдсан хөх монгол улирлаар
Иргүнийг бадраагч их ор суулаа
Хөг бүтээх улирлыг нээсэн
Ниргэгч Чингис хаан ор суулаа
Тэнгэр ертөнцийн их улсыг
Төрөөр бадраагчаар суулаа
Төбэ бодисыг зөөж хадгалсан
Гурван эрдэнийн их улст эзэн суулаа
Тэнгэрт мэндлэгдэж ертөнцөд бойжигсдын
Босоо голч нэүрит засагтай
Ерэн есөн арга ерэн цэврээр
Арван хоёр их ертөнц
Зуун найман билгүүн есөн хүсэл
Ерэн есөн тэнгэрээр хүчилсэн
Арван түгээмэл арван тусгаар нэгдэхүйн
Айл эрдэнэ засгийн сүр дор
Айдасгүй жаргалцан зоволдсон иргүнийг
Агуу гоо үлэмж аялгуут их монгол улсыг
Айлд бадраагчаар их ор суулаа
Ачлагч наран, мохоогч аадраар суулаа
Хөл дор хондод унасан эрдэнэ билээ
Хүзүүн дээрээс огторгуйд дүүлсэн шонхор билээ
Хөвчид гөрөөлж хэлд орсон харваач билээ

Долоодой мөргүнээр эрдэм заалгасан номч билээ
Харцага мэт дүүлэг хэмээн тэжээв
Харагунад тавьж шалгав би
Хачир олох ёлд асахыг чинь үзэв
Хэрлэн мөрөнг ховоогоор шавхахгүйг ойлгожээ
Ёс бустан нэүрит засаг барихгүйг мэджээ
Монгол гурван эрдэнийг бодлоор хадгалахыг таньжээ
Жэндинд өгсөн ч хөх монгол иргүн болжээ
Их ор суух билэгтнээр тодорч
Ижилгүй содон дээд гайхамшигт хүрчээ
Их монгол улсын эзэн суужээ
Хаантан минь
Одоо та яах ёстой билээ
Нэүрит засаг барихыг мэдэх үү
Наран мэт ээж аадар мэт мохоож чадах уу
Иргүн булхайн дурыг татаж
Газар, Өтүгэ, Аадар, Наран, Хөх монгол богд
Таван төгс эрдэнээр сууж сэрэх үү
Хорин нэгэн шинж төгс
Хаан эрдэнээр оршиж чадах уу
Өргөн түнгэд өнчрөх өдөр
Эцгийн чинь өмнө тангараг өгч
Бадраагч их хаадыг зөвхөн
Толуй хажир ястай байлгах
Төмөр нэүрит үгээ өгсөн би
Төрсөн хөвүүдээ эрдэмд бэлдэж
Үл долгиолох гүн далай мэт сэрэхүйтэй
Үл хождох наран мэт гавъяатай
Эс няцах аадар мэт зоригтой
Эргэж нүүх хорвоог асрагч эзэн
Тэгш тодорсон хаан эрдэнэ
Төгс үлэмж хөг бүтээгч
Төрөөр иргүн нарыг бадраах нэүрит засаг-ийн
Төгөлдөр утгыг журамлагч болгох
Дээд алтан үнэнийг үрээр бэлдсэн билээ
Хамаг эрдэм арга, цэвэр, тэнгэр
Хатуу зарлиг, шалтгаан, хүсэл
Халуун ясны ертөнц, билэгүүн
Их монголыг үүсгэгч гурван эрдэнэ
Хөх нуруутын таван тусгаар нэгдэхүй
Хөг бүтээх айл, отог, шангас, гал
Төрийн бөхөөр иргүнийг бадраагч бүгдийг





Төрсөн үрийнхээ амин чанар болгох
"Төрийн найман цаха аялгуу"-г
Төгөлдөр уянгат болгосон билээ
Их хаан та хөх нуруут нарт
Иш бат зарлигаа өгч мөрдсүгэй
Ёст илд цээжлүүлж хадгалтугай
Ёрын хүнээс нууж хамгаалтугай

* * *

"Моухайн хэсшингай чиляннай төбэ миндэудай
Далай иикэ Чингис хану иикэ аураг-тур
Хажира бугудунь дэуло фай дэудай-ун
Алтан хажира ун илэ эмэли, Кок хажира-ун илэ-эмэли
Чу хаучи фай хөгчи хажира ун илэ эмэли
Ниругун хувчи ун
Нэүрит ясах-уун гурван цаха
Билэгүүн гурбан иикэ бэлэгү
Хөх монгол ил-үүн тэнгэр түр чиодэудай
Орчуулбаас
Мохоон гэсгээгчийн тэнгэрт мэндтэй
Далай их Чингис хааны ордонд
Үнэн бүгдийг төрөөр бадраагч хутагтай
"Алтан үнэний хэлмэли,
Хөх үнэний хэлмэли,
Зөв хөгжлийн үнэний хэлмэли"
Билгийн гурван их бэлэг
Нэүрит засаг-ийн босоо голчийн гурван цаха
Хөх монгол Ил-ийн тэнгэрт мэндлэв ээ
Ариун засаг эзэн суусан
Ахай тайху Турхан дээдэс
Агуу үлэмж гурван хэлмэлийг
Аламат Исаманд өгч алсад цөлөв өө
Бэкинү би Чингис сүлдэн дор
Билгээрээ гурван хэлмэлийг цогц болгож
"Хөх монголыг төрөөр бадраах хутагтай
Нэүрит засаг-ийн алтан дээд үнэний аялгуу"
"Төрийн найман цаха аялгуу"-г
Хэлмэли болгон мартахын үүдийг хааюу
Өтүгэ, Мугулой, Манукол, Хөх монгол
Ав эв овын мөлсү дор хөвгүүд охид
Шавхахад ундрах зуун найман билгүүний
Алтан гурвалд цомирлогоо дэлгэтүгэй

"Айл"-д үндэс иш нь орштугай
Хос дуслын нахиа хондод унаад
Ам нээж донгодох мөчөөсөө
"Алтан дээд үнэний аялгуу"-г
Аялан сэтгэн хэлд ортугай
Амлах амсах мөч бүрдээ
"Төрийн найман цаха аялгуу"-г
Түшиж дээдэлж биширтүгэй
Хөх монгол айлын хөвүүд
Сум тавьж гэрээлэх мөчөөсөө
Үнэний аялгууг тулж хэлд ортугай
Ав эв овоо "Айл"-ын хүчин босгохдоо
Найман цаха аялгууг билэг болготугай
Мөнх их хаан ор дээр суухдаа
Алтан дээд үнэний аялгуугаар
Алсад мөр цагаан үлдтүгэй
Мөнхийн давхианы тусгаар нэгдэхүйг
Төрийн найман цаха аялгуугаар
Төгс бат асран сахитугай
Эргэнэгийн хоиин угт хөх монгол
Алтан, үнэний аялгуу буйд
Амин их ертөнц тэнгэртээ эзэн
Дэрлэн-дөрөөлөн угт Их Монгол
Төрийн найман цаха аялгуугаар
Тэнгэр ертөнцийн их улсын эзэн та
Жэндин нутагт бойжсон миний хөвүүд
Дэрлэн-дөрөөлөн хаад байхыг хүсвээс
Алтан дээд үнэнийг аялгуут
Төрийн билэг хүчин болготугай
Толуй ястай Соркуктани цустай хөвгүүд
Иргүний хэрэг шийдэх болбоос
Төрийн найман цаха аялгууг
Хөх нуруутын билэг болготугай
Хөх нуруутын билэг юун бэ гэвээс
Дөрвөн нэүрит улирлын олз
Учрыг олж уулыг ургуулж
Усыг илч болгох билэгийн
Аялгуу гучин таван эрдэм
Оршихуйн олз ерэн есөн тэнгэр
Отгон хөвгүүний долоон
Ихэсийн ертөнц удамшаад
Хорвоогоос олзолсон дөрвөн цах ертөнц





Урвагчийн устгагч хар ертөнц
Хүслийн олз ерэн есөн арга
Хэцүүгийн олз таван зуун тавин шалтгаан
Сэрэхүйн ерэн цэвэр шудрага
Ахуйн арван их түгээмлийн онол
Үүслийн гурван эрдэнийн сэтгэхүй
Үрийн олз есөн хүслийн хүчин
Бодолтой тэмцсэн есөн зуун тавин мөлсү
Зүтгэлийн олз есөн мөрний сав шимийн үнэн
Нүүхүйн олз босоо голчит нэүрит засаг
Үүрдийн олз андын нэүрит дэм
Ниргэлтээр үдэх ёст хөх
Долоон үед удамшиж амин их ертөнц
Долоон үеийг мэндлүүлж тэнгэр
Ерөнхий дөрвөөс алтан амьтай
Есөн зуун тавин мөлсү-үн хорбори сүлжээ билээ
Ниргэгч Чингисийн Их Монгол улст
Хятад мэтээр эзэн суүна гэвээс
Хөгшин хонь унаад агт цаламдахтай адил
Мөн төбэ бодистоныг шоронгоор мохооно гэвээс
Өргүүлдэг мориор өлөн барс хураахтай адил
Хөх Монголын хаан Жэндиний эзэн мэт байваас
Хөөсөн дээр фай хүмэн хөвөх адил хэмээн
Дэлийн давхар мэт илчит билэг
Дээсний гурамсан мэт эрчит сургаалиа
Төрийн ухааны их номч мэргүн
Төгс эрдэмт Долоодой багш хэлсэн бус уу
Их Монгол юун улс вэ гэвээс
Ниргэгч Чингис хааны Их Монгол улс
Цаг бусын үхэл өвчин үгүй
Цагдах шорон байцаал үгүй
Тамлах таван тахал үгүй
Үхүүлэх дөрвөн булхай үгүй
Доройтуулах долоон хясалгүй
Энэ буюу таван сүйрэл үгүй
Эв эеийн орон "Айл"-ын засагтай
Ертөнц тэнгэрийн улс билээ
Үр тариа аривдан дэлгэрсэн
Үйл насан буян тэгш сайн
Энх эсэн амрын өсөг хүр бялхсан
Эзлэгдсэн хүмүүний улс баяжиж
Эзэндээ их хэм шүүс төлдөг хөгжил

Их Чингисийг даган сургах
Хүсэл болоод арганд шамдсан
Айдасгүй жаргалдан зодолдсон болоод
Нэүрит засаг-ийн төрөөр бадраагдсан
Нэгэн их аялгуу их улс
Хуучныгаа үлэмж агуу гоо болгосон
Хосгүй гурван эрдэнийн улс билээ
Хоёр зуун сая малтай
Есөн зуун тавин мянган иргүн
Хөх нуруут Монгол билээ
Хондод унадаг нялхас тэнгэрт мэндэлж
Арван хоёр их ертөнцөд бойждог билээ
Хөх нуруут бүрэн эрхээс
Заяасныгаа эдэлдэг заншилтай билээ
Тэглээ гээд зовлон үгүй
Төгс дээд жаргалын орон бишээ
Тул ус мөрөндөө дархан болovч
Хөвчид хөвд шиг амьсгалахгүй
Чоно хөвчид дархан болovч
Анабад далайд шанаган хорхой шиг жаргахгүй
Ил элч дэмч иргэн булхай
Өөртөө дархан эзэн болovч
Дээд үнэнээс төөрвөөс хүмүүн
Хүмүүн иргэн гадаад дүр ижил болovч
Дээд үнэнийг билэг хүчин эс болговоос амьтан
Тархи хэдий хос дуслаас ургасан тасам болovч
Алтан дээд үнэний аялгууг тэнгэр болговоос эрдэнэ
Хүн хэдүй таван мөчит амьтан болovч
Дээд үнэнийг аялгуу болговоос иргүн
Хэл хилтэй улс хаантай болovч
Нэүрит засаг үгүйд хүмүүний цуглуулга
Хэрүүлийн далай уруулын уранхай
Задын Турханы хар мөртөн ажгуу
Дөрвөн улирлын олз сэрэхүй
Төрийн найман цаха үгүйд
Төр барих урлахуй биш
Төөрөгдсөн бодол зүүдний тэнэгрэл
Төр бүрэн эрхт хаан суйх болovч
Алтан дээд үнэний аялгуу үгүйд
Тэнэг нэгэн бөгөөд булхайн боол
Таван тусгаар нэгдэхүй эрдэнэ болovч
Төрийн найман цаха үгүйд





Өөдгүй боол хөндлөнгийн идэш
Та бүгд хөх монголын иргэд болovч
Нэүрит засаг үгүйд хонгилын амьтан
Арван түгээмэл таван тансагаа гээсэн
Ахуй хомс төртэй хар мөртөн
Цусаар төрсөн хүний үрийг хөх монголууд
Цулбуурт агтач болгосон тавилан билээ
Цаг болоод жамын хуулиар
Буян болоод зэвээр үдэх тавилантай билээ
Борвинд унасан будаан үрийг баатар болгосон
Босоо голчит нэүрит засаг нь мэдэх
Бүрэн болovч тэгш бус эрхтэй билээ
Ардаа төрөөр гутаасан ноёны
Алд биеийг аалзны дайтай хайрлаад яанав
Алтан дээд үнэний аялгууг гээсэн засаг-ийг
Адуу малын дайтай үнэлээд яанав
Цагаан мөргүй хүнтэй "айл"-ыг
Цаха найман аялгуун орон гээд яанав
Цагийн хэргийг бадрааж эс чадах ахыг
Царцаа голионы дайтай хайрлаад яанав
"Алтан дээд үнэний аялгуу" болбоос
Атаат мөрөөдөл бодол биш хутаг
Амьтай үйлтэйн дээд хуулиас
Хөх нуруутад өгсөн тавилан билээ
Төрийн тархи иргүний сэрэхүй билээ
"Төрийн найман цаха аялгуу" болбоос
Төр жолоодох түгээмэл цааз билээ
Бурханы шастра сутра биш
Авидрама Санкхья пурохита биш
Цангахад ус уухыг сэрээд
Цахлан босохдоо тулах билэг билээ
Тархины ертөнц нэүрит үнэний
Түгээмэл дээд их олз
Төрөөр бадрахад дутах цагаан зад билээ
Ав эв ов билээ
Төрийн төмөр нэүрит түмэн билэг билээ
Амин их ертөнц тэнгэрийн
Аялгуут яруу босоо голч билээ
Аялгуу яруу босоо голч үгүйд
Ахуйт төр асрамжийн эмгэн адил буюу
Хөх монгол иргэн тэнгэр ертөнцөө гээвээс
Хөгнөөтэй хурга адил буюу

Хөх нуруутууд төрөөр гутаагдаад
Өөрийн өөдгүй боол ёс бустын идэш буюу
Хоосны шастра сутра уун наадгай
Арьяа лалита бистра намай махаяма
Авидрама санкхья пухорита уун хорлолд
Алд бие мохож тархи хоосорном за
Хөх монгол шарлаж улам харланам за
Сүсэгтэн сургаальтан шастра сутра ны
Сүв сэвийг үл ойлгогдохуйгаар хүчин
Сүнсний төлөө тархийг хоосолж
Тэнгэр ертөнцөө гээхийн төлөө
Шарлаж улайж харлаж сөхөрч
Дэнс тоос хий чийгийн хуулиас төөрч
Шастра уун цагийн боол болоод
Өнчин зүрх тэнэг тархиндаа оосорлогдон
Өвс идэж ус ууж хужир долоогсдыг
Өөрөөсөө дээдэд үнэлж, үнэгүйжээд
Иргэ, сэрх чоно мэт явахыг мөрөөдөн
Хорвоогийн хүмүүнээс өөрийтөө
Дорд ухаарахаас айтугай

---

**ТАЙЛБАР.**

1251 онд хүү Мөнх нь их хаан ор суусан ёслол дээр Соркуктани бэкинү тайху эхлээд "Төрөөр бадраагдагсад ба гутаагдагсдад хэлэх үг" гэдэг энэ сургаалийг айлджээ. Нэүрит гэдэг үгийн талаар тодотгоё. МНТ-д нэүрит гэдэг үг нэг удаа хэлэгдсэн. "Манлай думда гагча нүдүтү Дува сохор гурбан нэүрит хажира хараху бөлгөө" гэж байдаг. Энд буй нэүрит гэдэг үгийг гурван нүүдлийн гэж орчуулжээ.

МНТ-д "Нэбэхү" гэдэг үндэсний үг арван гурван удаа орж нүүж ирэх явахыг илэрхийлсэн байдаг. Нэүрит гэдэг нь нүүдлийн соёл иргэншлийн гэсэн утгатай. Гурван нэүрит гэдэг нь нүүдлийн соёл иргэншлийн урт удаан хугацаанд хүмүүсийн аж төрөхүйн гад илрэл хамгийн хүчтэй гурван удаа өөрчлөгдснийг илэрхийлж байна. Чингис хаанаас өмнө хөх нуруут нүүдэлчид Өтүгэ, Мугулюй, Манукол гэсэн гурван улирал буюу гурван нэүрит хажира-г туулж ирсэн. Хажира гэдэг үг бол газрыг огт хэлээгүй, "үнэн" гэсэн утгатай үг юм.





## ХӨХ МОНГОЛЫГ ТӨРӨӨР БАДРААХ ХУТАГТАЙ НЭҮРИТ ЗАСГИЙН АЛТАН ДЭЭД ҮНЭНИЙ АЯЛГУУ

Огулаас дутахуны тэнгэрт мэндэлж ертөнцөд бойжвоос
Олзын дээд хутагт хөг бүтээх тавилантай хөх монгол болном за
Амбагай үзүүрт хорбори мөлсү ертөнц тэнгэрт торниулах
Аргамж сүлжээ ураг эв эесийн хөг алтан дээд үнэний аялгуу буй за
Иргүнийг төрөөр бадраах нэүрит засаг-ийн хутаг олж
Ил, элч, дэмч, иргэн, булхай мэдэх мэдэхгүйгээ хариуцнам за
Мунхагийн мухар тамаас аврагч хөх монгол буй за
Эс дагаваас эдэд захирагдан бусдыг мөлжигч булхай буй за
Өтүгэ Мугулюй Манукол Хөх монголын нэүритийг гээж мохоожоод
Өндөр төрдөө өсөлж, өөрөө амьтанжиж араатанжнам
Өөрийн өөдгүйн боол хэрүүлийн далай хүмүүний цуглуулга болном за
Шарлаж, улайж, харлаад мохоогдон бусдын идэш болном за
Огторгуй өлгий бөө бөх тэнгэрт мэндэлж ертөнцөд бойжвоос
Тэнгэрийн зарлиг, өөрийн хүсэл, гучин таван эрдэм, ерэн цэвэр
Төгс ерэн есөн арга болоод таван зуун тавин шалтгаант хүчин
Таван тусгаар нэгдэхүй, хаан болоод айл гурван эрдэнэ
Түгээмэл аравын эзэн нэүрит засаг-аар бадраагднам за
Эс дагаваас номлол бясалгал бурханд найдаад устагднам за
Мугулюй мөхөж, Манукол хэрүүл болж, Хөх монгол харланам за
Өтүгэ-ийн нэүрит үнэн өтний тухай домог болж мөр баларнам за
Тархи чинь тасам болж идэх өмсөхдөө захирагдан хэрэлднэм за
Эс айваас намайг бүү сонс нэүрит үнэнийг мартаад үзтүгэй
Эргэн нүүх хорвоод хохирлоороо ялагдан босуулыг хаанаар залнам за
Ил үүдээ хөсөр хаяж, агтаа аргал болгож, устах тэнгэрт нидрэгднэм зэ
Энэ цагт алтан дээд үнэнийг танд хүргэх элчийг би зарнам за
Соркуктани бэхи бөөгийн задын дор сөхөрч элчийг сонстугай
Толуй хажирын хөвгүүд мэтээр Чингис тэнгэрийг ертөөлж
Сэтгэхийн шаналалд насаараа хайргадан судраас ариутгагдан
Хөх босоо голчоор бэлтгэгдсэн элчийг та билгээр сонсож асарваас
Хаан нь төрийн бат бөхөөр хөг бүтээж, иргүнийг бадраагч
Хатан нь төр нэр авсан буюу гурван эрээ бадраагч
Харц нь айл отог шангас галдаа нэүрит засаг бадраагч
Хаалгат гэрт эмс нэүрит засаг-ийн үнэнийг асран тэтгэгч
Хөгшид нь ил-ийн багш нэүрит үнэнийг мэдүүлэгч хутагтууд
Хүүхэд нь хөл дорхи түймэр мэт нэүрит агтчид
Хөх монгол иргүний Их монгол улс агуу гоо нүүдэлчид болном за
Хулганы нүх сахин хорлолд автагдах мөхлөөс аврагднам за
Хөгжихгүйн ацан замын шастра сутра-аас аврагднам за
Хөг бүтээх цорын ганц өөрийн жамаа олж аврагднам за

Хөх монгол сэрэхүйн хөгжлийн дөрвөн улирлаас Нэүритээ олном за
Хэл мал нэүрит засаг гурвааraa бадрах хутаг олж
Их монгол гурван эрдэнээрээ бадрах билэг хүчийг хэлсүгэй
Үгэнд гүйцэгдэх дөхмийг бодож муугийн хязгаараар өчсүгэй
Ухаан болон мөлсү-гээн сэрээж сайн заншлаар шүүтүгэй
Учрыг олохдоо миний элчээс байцааж тусыг автугай
Унагаа гучин зургаан сайнаар эс шалган азрага тавибаас
Даага тэнэгэрч, агт дуусч чих
Хулганын нүхэнд хоргодном за
Ёс бустыг дууриаж мэлмийд содныг шүтэж шаварт шавалднам за
Тугалаа арван сайнаар эс шалгаж бух тавибаас
Бяруу сохорч нүүдэл зогсож чи худагт уягднам за
Буруу бодлоор ертөнц тэнгэрээ хоосолж
Суумалд боолчлогдном за
Ишгээ арван сайнаар эс шалган ухна тавибаас
Сэрхний зүүд шандаа гээж малын сор сүг болном за
Булхай элчээр зарагдваас айл-ыг хорлож иргүнийг эвднэм зэ
Ботгоо гучин зургаан сайнаар эс шалган буур тавибаас
Ат бударганаас төөрч чи балгаç бараадням за
"Айл"-ыг булхай ахалж хэрэг мэдвээс төр өөеднөм зэ
Хургаа арван сайнаар эс шалган хуц тавибаас
Хонины бөлчээр хонд шанд хэрэггүй болном за
Хуурамч зараар булхай элч зарагдаад хэрэг шийдвээс
Мэдэхийгээ сүйтгэхүйд зориулж
Мэдэхгүйгээ бурханд даалганам за
Хөх олз андын дэм сэрэхүйгээ гээж өстөнд идэгднэм зэ
Гурван эрдэнэ ав эв овоосоо ангижирнам за
Шарлуулж улайлгах бодлын цаг хөх Монголыг занаж золбоожоод
Шангас шангасаар тасалж мал мэт болгохыг санатугай
Чивэлж хөхийн үсийг хусаж төрхийг өөрчилж гутааж мохоовоос
Чингисийн нэүрит засаг-ийг бодох нь алуур болохыг мэдтүгэй
"Айл"-ыг хорлох муу элээ сэрэхүйг хоосолж шарлуулаад
Алангоо үзүүрт хорбори мөлсү-г санасан тархийг асгаад
Амбагай үзүүрт хорбори мөлсү-г хэрэглэхэд үхэл ирэх үед
Тохинуулах нэгэн элчийг би зарахыгаа зарласугай
Үг хориод устгагчийн эдийг шүтэж эзэрхэгчийг устгах миний элч
Үүрдийн урвагчаар тодорч яллагдахыг өөрт нь мэдүүлсүгэй
Амин ертөнц тэнгэр билгүүнээс хагацаж шарласан Монголчууд
Атаа хонзонгийн шастра-д ёс бустын сутраар улайнам за
Төр нь алуурч болж улайсан Монголчууд харлаж эхэлнэм за
Хэвлий шуналдаа захиргадан эдэд боолчлогдсон хар монголчууд
Миний элчийг алж тархины тураал нь тахалд идэгдэх осол буй





Сэтгэл бус булхай түүнийг занаваас босоо голч нуугдтугай
Өртөөлөгчдийг олж өөрийгөө аварч үхлээс мултартугай
Өсөлсөн булхайг өрөвдөн байж дурыг татахыг хичээтүгэй
Эрхт нэүрит засаг-ийг зарлах билэгтэн нэгийг олтугай
Хүний хорвоогийн зовлонгийн чанга бүгдийг жаргалаар сэтгэсэн
Хөх нуруутыг хөх Монгол иргэн болгох билэгтнийг олтугай
Энэ билэгтэн олдох цагийг тохинуулсны байдлыг өчсүгэй.
Харц иргэд харь хүний зовлонгийн боол болмой
Хаалгат гэрээс эмс зайлж хадны мухарт нуруу зовоомой
Хүүхэд мухар мөрийг хөөж хонгилын амьтан болж гэрэл эрмой
Хөгшид үхэгсэдтэй атаархан амиа хорлох аргыг дэлгэрүүлмой
Энэ цагт орчлон элчийг асран сонссон билэгтэн хаан болбоос
Хөх Монголыг хөхрүүлж, хабсу төрийг сэргээж аялгууг бүтээмой
Миний өчил үнэн эсэхийг өнгөрсөнөөс эрж мэдтүгэй
Мунхагийг халах мөлсү тэнгэр, Монгол ертөнцийг элчээс асуутугай
Хорвоогийн хөдлөхүйд ёст бустын замыг монголчууд дагаад
Цөвийн цагийн таван зуун жил хариас зүүгдэн мохож
Цагт баригдан суухуйн бодлын жимээр дөтлөн хөдөлбөөс
Цэгц чанар дэнсний баримжаагүй жимд орж хөл алдмой
Бүр хаан болох шар бодлоор өөрийгөө хоосолж түгээмэлээ бараад
Сархад, балчирын ноолдоон, дааганы уралдаанаар гуниг зөөллөж
Бүтэн жилийг бараад гэнэт сэрж мал, хүн юугаа тоолмой
Болох болохгүйг үл ялган бодолдоо чирэгдэн өөрийгөө цөлмөй
Төр нь хаанаа даахгүй билгээр сохорч өөдөвч
Томоогүй булхайнууд хаан болох гэж өөрсдийгөө зарламой
Ёс бус эзэрхэгчид хөх монголыг харлуулан чирсээр цагийг элээж
Ёрын хар устгалын тамд зэрэгцэн очихыг билэгтэй бүгд үзмой
Хөх нуруутны нэүрит засаг-ийн босоо голчийг хүсэгчидийг
Нэгийг нөгөөгөөр нь бариулан алсныг тоолж үзмой
Мунхагийн харанхуйд харьтай зүүдлэлгүй элчийг сонстугай
Алтан дээд үнэний аялгуу малчны сүлд мал гурав хаан тодорч
Ахуй төр, өөрийн найман цаха дээрээ босвоос
Хөх нуруутууд нэүрит засаг-ийн төрөөр иргүн болж бадармой
Мунхагийн сэтгэхүйд гурван эрдэнэ гэрэлтэж билэг тодормой
Хөх монголыг төрөөр бадраах хутагтай нэүрит засаг-ийн
Хүчин билэг алтан дээд үнэний аялгуут айж биширвээс
Хуучны дээд үнэнийг агуу гоо үлэмж болгон хөгжиж
Хуйхтануудыг сүйрлээс аврах гэрэлт наран Их монгол болмой
Хорвоогийн нүүдэлд хөх нуруутууд нэүрит засаг-ийн төрөөр бадармой
Гурван хаан зэрэгцэн мандаж худгийг хатааж хурыг буулгаж
Ерэн таван булхай элчээр зарагдаж төрөөр иргүнийг гутаагаад
Ертөнц тэнгэрээс төөрч баас мэт үнэгүйдсэн хүмүүст

Мөнх тэнгэрийн хүчин мохож их монгол домог болох дэнсэнд
Гэрийн нохой гэнтүү чоно мэтээр очих төвшитгэгчийг зарья
Гэгээн богд Өтүгэ, Хөх монгол хажир Чингисийн тэнгэрээр
Гэмтний гэм урвагчийн балгийг ясах түүнийг бүү алтугай

## ТӨРИЙН НАЙМАН ЦАХА АЯЛГУУ

"Хөх монголыг төрөөр бадраах хутагтай нэүрит засгийн алтан дээд үнэний аялгуу" хэмээх яруу найргийн хэлээр айлдсан энэ хэлмэлийг худам бичгийн өвөрмөц хэллэгээс өртөөлж орчин үеийн монгол хэлээр танд хүргэхийг хичээлээ. Өртөөлөгч миний боловсрол мэргэжил Соркуктани бэкинү тайхугийнхаас арав дахин бага учир би үүргээ муу биелүүлсэн байж ч мэднэ.

Эртний монгол улсад удамшсан заншлыг өрөгтэмчи-ун төрү гэдэг, "Дэуло-ун найман цаха эиелаху" буюу "Төрийн найман цаха аялгуу" хэмээх маш нарийн, бөх амин чанартай гүнзгий агуулгат энэ айлдвар надад дэндүү уртдаж хэтэрхий өргөгдсөн агуу гоо үлэмж утга төгс зүйл мөн бөгөөд би зориглон өвөрмөц хэллэгээс танд өртөөлөв.

### А. ДЭМЧИЙН АЯЛГУУ

Нуур шал тээл цав гашуунууд
Заан хяруул матрын өрөн байхад
Ээзрхэгийн хоинууд усан хурахын хавцалд
Эвийн овоор дэлтэй гөрөөс номхруулаад
Өтүгэ сүлдэндээ тахиж газрыг агшаах адил
Түүдгийг тараан нүүж үржив
Тэрэмтэй хүрд хөврөн өсөв
Тэнэмэл бодол цэгцэрч нэүрит хажира болов
Алтай саяны бэл талыг
Алагчуу хониор нөмөргөв
Хүрдэн цуваа хөврч хөх талыг агшаав
Хангай ханыг туулж
Харзад голыг сүлжив
Цэлгэр талыг төөлж
Чоносын улс болов
Эрэгнэгээс Шилхийг нөмөрсөн
Улаагчууд үхрийг адуулав
Хоинууд иштэй чонос мөчирлөж





Хөвч хангайн их улс болов
Удам талыг эрээлж ус бэлчээр сонгов
Шардуу ямааг бөлчээн
Нохосын улс болов
Элст говийг нэгжиж
Нүдэн усыг олов
Эвхэгийг номхруулж нүүхүйд нэгдээд
Төбэ бодисыг зөөгчид золбоожин
Ба бүрэн нүүх бита нүүдэл тэгширч
Бүгдийг сайхны төлөө
Өтүгэ заншлыг цээрлэв ээ
Журмыг дээдлэн Мугулюйг зарлав
Зам нэгт дэмчийн аялгууг ухаарав
Аман олширч ахуй тэлэх улам
Аялгуут заншил сэрэхүйг тэлэв
Зам сунаж хорвоог таних улам
Заяа заах ертөнцийг олов
Дөрвөн зүгт хөрс огторгуйн амьд бүхэн
Дөрөөт давхиач агтачных болов
Хоиин Чонос Нохосын бөртэт улсуудад
Дэуло мэдэх дэмч дутав
Цаг, огторгуй, хөрсийг хөрүүл хараал эдэлж
Цавчилдан өрлөгдөн Өтүгэ авирлалдав
Мянган толгойт нэг могой мэт
Мухардсан Өтүгэ өрлөгдөн алалдав
Толгой бүрт тэнхээт Өтүгэйд
Тархины ухаант дэмч дутав
Өрлөлдөж сугалалдах Өтүгэ хүмүүс
Эв нэгэн болгох билэгтэн дутав
Зүхэлдэн өрлөлцөх Өтүгэ нарын
Зүрхэн занг зөөлөн цагаан болгох
Зөнч их аргат дэмч дутав
Зуун сүүлт нэг толгойт могойн үлгэрийг
Зуршил болгох аргат дэмч дутав
Бархиралдан алалдах Өтүгэ нарын
Бухан занг эвэрдэх дэмч дутав
Бусдад сайныг бодох олноос
Билэгтэй нэгэн дэмч дутав
Сэрүүн Хөхүйн тулыг сэрээгээр занаагүй чи
Сэтгэх ухаант нэгнийгээ сэрээдэх юу вэ
Цайвар борын толгойд цалам алдаагүй чи
Цөстэй хайран андад зэв алдах юу вэ

Бутны бор туулайд сэлэм далайгаагүй чи
Ботготныг өнчрүүлж буйлуулах юу вэ
Үлийн цагаан хүчгэнэд үхэл зарлаагүй чи
Үртэнийг ч гансаруулж уйлуулах юу вэ
Тогосны үзэсгэлэнд тор шидээгүй чи
Тойтны толгойт сэлэмдэх юу вэ
Тоосны хорхойг ч гишгээгүй чи
Толгойтныг хүзүүтэн болгох юу вэ
Айдсаар адуу хурааж амар юу
Хүүрэнд хонь хариулах хялбар юу
Үхээрээр үхэр маллуулах эсэх юу
Яргачин болох гэж ямаатан юу
Алуурч болох гэж адуутан юу
Үхдэл биш бол үг сонс гэх мэргүн олдов
Үхэлгүйгээр айдсыг зайлуулах "айл"-ыг сэдэв
"Айл"-ууд амь нэгэн байх сэтгэхүйг сэрэв
Мугулюй хэмээн сэтгэж зарлав
Туурга хол болбоос тусын дайсан ажээ
Түгээмэл тусгаар болбоос "айл"-ын дайсан ажээ
Өөр мугулюй болбаас өстөн ажээ
Өрлөлдөн алалдан бүлэглэн зодолдсоор
Өтүгэ Мугулюй дөчин мянган жил
Аймагтаа дайсан ахуйдаа нөхөр явж
Алсыг хар мөрөөр элээж байв
Байгаа хүссэн хоёрыг байлгахуйтай гурамсах
Бахдам аялгуут дэмч нэгэн дутав
Тэнгэртэй нэгэн байвч
Тэнгэргүй олон дуурайж чадсангүй
Ертөнцөд нэгэн билэгтэн байвч
Ертөнц үгүй олон дуурайж чадсангүй
Эрдэмтэн нэгэн байвч
Эргэлзсэн олон дуурайж чадсангүй
Тэнгэрээс мэндэлж ертөнцөд эс бойжвоос
Тэнэг мунжийн орон гэдгийг мэдэв
Тэсэж зүтгэхийг эрчмээр үйлдэвч
Тэнэгийн идэш мунжийн боол болохыг мэдэв
Мугулюй хаанд учрыг ухуулах
Мөлсү-т нэгэн дутаж байв
Хаанд учрыг мэдүүлж хэлэх
Халамжит сайн дэмч дутав
Харцыг гэгээрүүлэх дэмч дутав
Мууг устгахаас дутууг бүтээхийн чухлыг





Ихэс нялхсад хэлэх дэмч дутав
Бусдад даатгаваас буруудахыг
Буманд ойлгуулах дэмч нэгэн дутав
Мэддэгээ асрахын чухлыг хэлэх
Түмэн олныг ухаанаар татах
Төр ёс мэдэх дэмчийг хайж эхлэв ээ
Өндөр уулсыг даван дэмчийг эрэв
Өргөн мөрөнг өгсөн уруудан эрэв
Өргөн талыг эрээлэн сүлжиж эрэв
Эрэл Эрэгнэт ирж хотлын үлгэр сонсов
Үлгэрт юу хэлэгдэв гэвээс
Өдөр шөнө хоолой тэжээхэд
Өрлөлдөн алалдах хэрэг юун
Өрөл мойл идэхэд өрлөгдөх хэрэг юун
Хаан ихэс ахас дээдэст
Хайлс мангир зохихгүй гэж үү
Хайлс мангир идэхэд
Хатгалдан алалдах хэрэг юун
Сумтай гөрөөчин морьтой байлаа ч
Сөд гичгэнэ идээд үхэх юу
Сэрээтэй загасчин салтай байлаа ч
Салтас төмс идээд дордох юу
Салтас төмс идэхэд
Сэрээ сэлэм хэрэг юу
Амьтдыг залгих мангас зан
Алалдахыг тулгаж алж байна
Сэмээр залгих цурхай зан
Сэлэмдэхийг тулгаж алалдуулж байна
Зулзагаа идэх ангир болгож
Ботготныг буйлуулах чоно болгож
Цустай нь хөшөөх шилүүс болгож
Цөстэй алах алуурч болгож байна
Гүүний сүүн ундааг исгэж
Гүзээ хоолой цатгаваас
Гөвшилдөх хэрэг гарах юу
Ямааны сүүн идээгээр
Явдлын хүнс хийвээс хэрэлдэх юу
Хонины сүүн хуруудаар
Хүндлэлдэн дайлаваас алалдах юун
Ингэний өсүгэ хуруудаар
Эжий эцгээ тэжээвээс өнчин юу
Махан хоолоо багасган өтөлвөөс

Махчин занг дарж өснөм
Хүний хаан болох хэрэг юун бэ
Хүслийг дураар татах хаан бус уу
Улсын хаан болох хэрэг юун бэ
Ухааныг ертөнцөөр ясах бус уу
Түмнийг айлгах гэж хаан юу
Тэнгэрээр дэвтээж хаан бус уу
Хааны сүрээр хамаг олон жаргах юу
Харцын билгээр төрийн батаар жаргах бус уу
Иртэй зэвсгээр иргүнийг бадраах юу
Ертөнц тэнгэрээр өөрийгөө бадраах бус уу
Хаан байвч харцаас тасарваас хүчгэнэ
Хатан байвч шивэгчнээс холдвол зарц
Ноён гээд номхоныг дарлаваас тэнэг
Ноомой гээд мөргүнийг дуурайж чадахгүй
Нохой мэт болбаас шалз
Билэтгэн байвч мөргүнийг
Билгээр эс дуурайваас үхэр
Хүн байвч ертөнцөнц үгүйд амьтан
Хүүхэд байвч хөгшдийг дууриахгүйд төл
Төр байвч иргэдээ бадраахгүйд талхи
Улс байвч тусгаар нэгдэхгүй үгүйд мунж
Айл байвч түгээмэл үгүйд хоосрол
Амгалан байвч айл үгүйд айдас
Тэнгэр ертөнц үгүйд тархи тасам
Иргүн "айл"-д үгүйд ганцаардал
Их монгол улс нэурит засаг үгүйд
Хөх биш шар, улаан, хар
Би байвч чи үгүйд өнчин
Чих байвч авиа үгүйд дүлий
Хэл байвч үг үгүйд дутуу
Хөл байвч суугаа үгүйд мунж
Мөргүн байвч дэмч үгүйд худалч
Сэтгэхүй байвч эс шийдвээс сэрэхүй биш
Бодол байвч биелэхгүй байваас зүүд
Чи үгүйд би юу ч биш гэдгийг
Суу зоригийг билэг болгох дэмч
Нэгэн их аялгуу болон олдов
Хаяж гээж явбаас хар мөртөн болмой
Хатуу зэвээр үдүүлж хага цохиулаад
Хатаж хийсэх сэг зэм болмой
Алтан гурвыг алуулахгүйгээр гурамсаад





Айл-д нэурит засаг тогтоох
Дэмчийн аялгуу төрийн нэгэн цаха билээ
Булхай үгүй "айл"-ыг бат бэх төр гэмой
Бүтэн улс Их Монголын төрд
Бөх нэгэн цаха дэмчийн аялгуу оршном за

## Б. АНДЫН АЯЛГУУ

Өөрийн хүслээр эрхэнд эс орогчийг
Өрлөн цоолоод санал асуух
Өрцөө цоолуулж эрхэнд эс орвоос
Үнхэлцгийг сугалж бусдыг мохоох
Өтүгэ сэрэхүйд анд байсангүй
Дэлтэй гөрөөс номхруулж анд болов
Дэлхийн зах руу нүүж анд болов
Нэурит үнэнд нэгдэж анд болов
Нүүдэл хэмээх аян андын сүр болов
Идэвхийлэн туулж тосохуйн үйлст
Идэлхүү шувуу мэт анд болов
Наадан цэнгэлдэн хүндлэлцэхэд
Нялх унага мэт анд болов
Наад цаадтай цавчилдахад
Начин мэт довтлох анд болов
Суун асран хүндлэлцэхэд
Солонго бяруу мэт анд болов
Харь шонхор мэт анд болов
Өсөлсөн хонзон шоровхийлэхэд
Өлссөн бар мэт анд болов
Гэрийн нохой мэт үнэнч анд
Гэнтү чоно мэт хянуур анд
Хар хэрээ мэт хатуужсан анд
Хүй элэг мэт халуун анд
Өрлөн сугалахуйд өрсөх анд
Олуулаа амь нэгэн андууд
Оорцог хүнд хутга гаргахгүй
Ихэр элгэн мэт андууд
Итгэл дунд сум тавихгүй
Сэтгэл нэгэн андууд
Сэг дээрх тас мэт зодолдохгүй
Өндөр уулсыг даван давхилдан
Өргөн мөрөн гатлан нутаглалдан
Зэрэглээт талыг зэллэн зэрэглэлдэн
Загийн говьд жаргалдан зоволдон

Ав эв овын андууд болов
Хамаг Өтүгэ ааш адилгүй
Харгүй андын зүрхийг сугалав бас
Ижил Өтүгэ итгэл адилгүй
Эгэл андын зүрхийг сугалав бас
Хүзүү хоолойг таслав бас
Хэл бахлуур огтлов бас
Ураг Өтүгэ зан уян байсангүй
Учирсан андын цусыг асгав бас
Сал мод мэт сайн андууд
Салбаран холтос мэт тарав бас
Өндөг зулзага мэт нялх андууд
Өстөн араатан мэт алдалдав бас
Хулст нуур мэт андууд
Хувхай яс болж тарав бас
Дэлтэй агт нь ижилболовч
Дээлийн давхар мэт журам дутав
Их багыг ижилхэн ээх
Илчит наран мэт ёс дутав
Өрлөн алагч Өтүгэ андыг
Өрсөж мохоох засаг дутав,
Гэмтэн жимтнийг гэсгээн дэвтээх
Гэгээн их ертөнц дутав
Зургаан сүүлт могойг сүлдэлсэн
Заншлыг аялгуу болгох эрх дутав
Анд нь андаас айхдаа алдагийг
Айл ясах эрх дутав
Арсалдан алалдах андуудыг
Оломлон мохоох дүрэмлэн дутав
Дутахыг мэдэх нь олохын оршил ажгуу
Байхгүйг мэдэх нь байлгахын өмнөх ажгуу
Андууд амин нэгэн андгарыг
Айлын засаг болгох билэг дутав
Айлын дотор айдсыг үдэх
Ахуйт төрт засаг дутав
Мугулойн айлд мөрөөдөл гээгдэж
Муудалцсан зүхэл занал ихсэв
Алаг зүрх олноор сугарч
Асгарсан цусны халиа ихсэв
Омголон андыг оломлон сүлжихэд
Өтүгэ заншил саад болов
Зургаан айл нэгэн хүрээ болж





Зузаан ав эв ов болж
Хамаг "айл"-ыг хамран захирах
Хаан эзэнтэй болохыг сэдэв
Мянган газрын Өтүгээг хурааж
Мятаршгүй гурамсах тамир
Мугулойд байсангүй нь мэдэгдэв
Аргыг ааш болгох тэнгэр дутав
Хошин билгийг хүч болгох
Хосгүй их ертөнц дутав
Зүг зүгээс Манукол Ил-үүд цугларч
Айл-ыг айдаснаас чөлөөлөхийг хэлэлцэв
Айл-ыг амь нэгэн болгохыг тунгаав
Амбагай үзүүрт холбори мөлсү зарлав
Ам муруйж ятгасны хэлийг огтлов
Ааш буруулж зугатаасныг зэвээр үдэв
Амин чанараа айл-д шингээснийг буянаар үдэв
Айл-ыг айдсаас чөлөөлж
Андын аялгуу хөг бүтээв
Төрөөр бадраах иргүний
Их Монгол улсыг
Төгс тулах нэгэн цаха болов
Андын аялгуунд амьдарч үхэж явбаас
Аз нь гүйдлээ олж бэхжээд
Ав эв ов нь бөхжөөд
Амь нас ариун мөрийг
Ашдын буян дааж байдаг болов уу
Андын аялгууг мартаж хаяж явбаас
Амин ертөнц тэнгэр арилж
Хар мөртөн болж төрдөө өсөлнөм зэ
Хатуу зэвээр хага цохиулж
Хатаж хийсэх нэгэн сэг зэм болном за
Алтан гурвыг алдуурхаargүй гурамсаар
Айлд нэурит засаг тогтоохол
Андын аялгуу төрийн нэгэн цаха билээ
Булхай үгүй "айл"-ыг бат бэх төр гэмой
Бүтэн улс Их Монголын төрд
Бөх нэгэн цаха дэмчийн аялгуу оршном за

## В.МОНГОЛЫН АЯЛГУУ

"Ману кол ил еркун
Коку нуруугут-ун нэурит иосун мөлсү-тур
Хэли уда эд аран агут эии ии

Эгүрт-үн абу зараглажиху хурилдаху
Никэн иикэ улус чилянай төвэ миндэлэжү
Өрэктэмчи-түр хөгчи-эху чиодэүдай"
Орчуулбаас:
"Манай гол ил зоригдаан эрс
Хөх нуруутын нэүрит ёс мөлсү дор
Мөр цагаан хүмүүс уужим эв эе
Үүрдийн ав зарлан хуралдахуй
Нэгэн их улс тэнгэрт мэндэлж
Ертөнцөд хөгжих хутагтай"
Зөнч мугулдой мөрөөдөлд
Зүг бүрээс хөх нуруутууд цуглаж
Хүндлэлдэх сайхан үгээрээ
Цагийн аясыг хэлэлцэн шүүж
Дэмч болоод андын аялгуу болов
Алтан оосрыг нэүрит билгээр харж
Ахуй түгээмэл ав эв овоо бүтээж
Ааль зан сэрэхүйтэй эвлэрч
Ахар бодол андуу зүүдтэйгээ тэмцэлдэж
Орших устах зам цагийг мөрдөж
Манай гол элч зоригдаан эрс
Мандах наран мөндөрт аадар
Намайг даах босоо голч
Молор эрдэнийн хөг бүтээх
Нэүрит үнэнийг тунгаасан
Монгол аялгуу мөнх оршихуйгаа олов
Мөнхөлж зоволдон жаргалцан
Мохошгүй хүчээ үлэмжлэн өгсөөр
Мөлсү ертөнц хөх тэнгэрийн орондо
Монгол аялгуу нэгэн бөх цаха болов
Манукол ил хуралдай
Мянган жил оршихдоо
"Монгол" хэмээх амин чанарт мөнхрөв
Монгол нирухувчи төрийн яс
Мандаж буурахад үл бөхийх
Мөнхийн босоо голч мөлсү
Манукол аялгуут хөг бүтээх
Монгол оршихуйн шинэ улирал
Үүслийн гурван эрдэнийг олгосон
Үнэнч Толуйн дээд өвгөдийн ертөнц
Үхэшгүй мөнх тэнгэрийг илчилж
Таван тусгаар нэгдэхүйг олов





Алалдах дутам аюулаас үл айх
"Айл" эрдэнийн учрыг олов
"Хаан" эрдэнийн таван шинжийг олов
Хөг бүтээх есөн зуун тавин мөлсү
Хорвоотой хоргүй барилдахуйн
Хөхрөгч төбэ дээд бодисоор
Ерэн цэвэр шудрага бүхий
Ерэн есөн аргыг олж
Тэнгэрийн аялгуу болгов
Арван түгээмлийг агуулах орон
Айлд нэүрит засаг тогтоох
Гал шангас отогийн үйлст
Гарцаагүй дээд нэүрит үнэнийг олов
Хуучныг агуу гоо болгоход
Хүчирхэг таван зуун тавин шалтгааныг
Үртэй хүний есөн хүслээр тохинуулах
Үлэмж төгөлдөр гучин таван эрдмийг нээв
Нэүрит засагийн дээд үнэнийг нээв
Хаан эрдэнийг дуурриах билэг хүчийг
Харцын үрс иргэдэд өгөх хуулийг нээв
Алтай, Хангай Хар жодооны нуруу
Агуу их таван нэгдэхүй дүүрэн
Амин чанар үлэмж сав шим болохыг нээв
Таван зүйл сав шим юун бэ гэвээс
Нутаг нь уул, говь, хээр, цав, гашуун тав
Тусгаар нь удам,сэрэхүй, ахуй, үйл, айл тав
Алтан нь ураг, сүлжээ, оосор, олом, бүс тав
Иргэн нь хаан, ил, элч, дэмч, булхай тав
Унд нь ус, рашаан, шүүс, сүү, эсүгээ тав
Тэнгэр нь ухаан, эрдэм, арга, билгүүн, цэвэр тав
Ертөнц нь дээдэс, огторгуй, газар, бөх, хар тав
Сэрэхүй нь учир, шалтгаан, хүсэл, мөлсү, билгүүн тав
Уянга нь үлгэр, ерөөл, дуу,хөөмий, хөгжим тав
Цөвүүн нь үдэх, гээх, төөрүүлэх, мартах, цөлөх тав
Хар нь үхүүлэх, тамлах, доройтуулах, хорлох, хардах тав
Харьцах нь үг, дохио, харц, уриа, хариу тав
Хүнс нь ургамал, таримал, шүүс, яс, цагаа тав
Оршихуй нь нүүдэллэхүй, эвлэрэхүй, засахуй, тосохуй, үдэхүй тав
Таван тансагийн задын орон
Хөх монгол иргүний ертөнц тэнгэрийн
Нэүрит засгийн Их Монгол улс

Монгол аялгуу мөнх оршихуй
Хорвоотой андын дэмээр эвлэрэхүй
Хүмүүнтэй мугулюй сэрэхүйгээр нүүдэллэхүй
Айлыг иргүний амин чанараар засахуй
Ирэгсдийг Алангоо мөлсүгээр тосохуй
Буцахыг Амбагай мөлсүгээр үдэхүй
Урвагчийг хар ертөнцөөр устгахуй
Иргэнийг төрөөр бадраах
Монгол аялгуу
Манай гол илүүдийн билгээр
Мандах нар ниргэх аадар тэнгэрт
Малчин Тэмүчинг Чингис хаан тодруулав
Буданчарын тэнгэрт мэндэлж
Дээдсийн ертөнцөд бойжоод цагаан
Бөө бөхийн билэг хүчийг олоод хөх
Урвагчид ухаан эс зарах өтүгэ
Огторгуй өлгийд үүссэн бүгдийг таниад
Арван хоёр их ертөнцөөр Чингис тодров
Айлд нэүрит засаг тогтоож
Агуу гоо хөг бүтээгч эрдэнээр тодров
Мөнхөд амьдын сүлдээр бадрах
Ертөнц тэнгэрийн их ниргэгчээр тодров
Хабсу төрд хамрагдсан бүгд бадрах
Хальж үргэсэн бүгд үнс болох
Эрж ирсэн бүгд эрдэмд залрах
Хөг бүтээх шинэ улирлыг нээж
Хөх монгол иргүнийг төрүүлж
Их Монгол улс нэүрит застийн
Монгол аялгуу оршихуйгаа олсон ажгуу
Амсаж эдэлж явбаас
Аз чинь гүйдлээ олж
Алтан гурвыг агуулахгүй гурамсаад
Айлд нэүрит засаг тогтоохоод
Андын аялгуу төрийн нэгэн цаха билээ
Булхай үгүй айлыг бат бэх төр гэмой
Бүтэн улс Их Монголын төрд
Бөх нэгэн цах монгол аялгуу оршном за

## Г. ЭРХИЙН АЯЛГУУ

Харцаас бүрэн эрхт хүүхэд төрнөм
Харанхуй бодол түүнийг булхай болгоном
Хамгаас бүрэн эрхт хүүхэд төрвөөс





Мунхаг бодол түүнийг булхай болгоном
Хар амиа бодогч хатуу булхай
Хамаг улсыг сандаргах болмой
Хувиа бодогч худалч булхай
Хураасан улсыг тараах болмой
Булхай буйд бүтэн нойр зовлон
Булхай буйд халуун хайр айдас
Булхайг шоронгоор мохоох гэвээс
Будант огторгуйн одыг тоолох адил
Булхайг хэлж мохоон засна гэвээс
Бул чулууг уйлуулах гэсэнтэй адил
Булхайг иргэн болгож засна гэвээс
Бүрэн эрхийг тэгш бус эдлүүлсүгэй
Атриат уулыг гөрөөлж аргал угалз алан
Хүдэнт уулыг авлан хүдэр гөрөөс алан
Будант уулыг самнан буга гөрөөс алан
Чулуут говийг нэгжин чихтэй зээр авлан
Давалгаат голыг гатлан туулай хяруул алан
Давхилдан хөөгдөн тулалдан алалдвааc
Эрх биш хорлол буй заа
Хүзүүгээрээ уушгаа гарган хэрэлдэн
Хүчилж уурлан хүрхрэн хатгалдан
Хүмүүний бус авираар нудралдваас
Эрх биш тамлал байнам заа
Хаалгат гэрийг харанхуйд гэтэж
Ханийг мартан бусдын эмд шунаж
Орд гэрийг одтой шөнө орхин
Орчин зайлж бусдын хэвтэрт орвоос
Эрх биш эдэлж үл болох хараал байнам
Сүүлнээс өөр нөхөр үгүй
Сүүдрээс өөр мөргүй
Мангас мэт аашаар хүмэн явбаас
Эрх биш ганцаардал байнам
Эцгээ бос хэмээн захирч
Эхээ суу хэмээн бохирч
Бор зүрхийг богжоон явбаас
Эрх биш зүхэл байнам
Хүчгэнэд хүдрийн эрх эдлээд
Хүдэнт ууланд заар өгөхгүй
Хүүхэд эцэгтэй эрх чацуураад
"Айл"-ын хэрэг шийдэхгүй
Булга бугын эрх эдлээд

Буурал хангайг сэрээж урамдахгүй
Эмд эрийн эрх эдлүүлэвч
Эрийн оронд цэрэгт мордохгүй
Бууранд азраганы эрх эдлүүлэхэд
Байдсан гүүг ингэтэй хураах уу
Булхайд иргэний эрх эдлүүлэхэд
Ертөнц тэнгэр түүнд олдох уу
Агтанд атны үүрэг үүрүүлэхэд
Ачаалах гээд хомнож болохгүй
Иргүнд отгийн сайдын эрх эдлүүлэхэд
Их хэргийг шийдэх тэнгэр дутна
Атыг чөдөрлөж агтыг буйллаваас
Тэнэгийн гэрч болох адил
Булхайд иргэний эрх өгвөөс
Буянт төр хорлогч алуурч болмой
Отогийн сайд айлын ахын оронд
Олноос цэрэг дайчилваас мордох нэгэн үгүй
"Айл"-ын ах хааны оронд зарлиг дуудваас
Анхаарсан нэг түүнийг алах бус уу
Булхайд булхайн эрх эдлүүлсүгэй
Бусдаас хомс бага эрхтэй байтугай
Тэнгэр ертөнц нь төлөвших бүр
Түүнд эрхийг чадавхтай нь дүйцүүлж олготугай
Хан хорвоод хор учруулж
Хар хэвлийгээ цатгагчдад
Харгана бут идэх тэмээний эрх өгтүгэй
Ханьдаа хор учруулж
Хайрын зүрхийг харлуулбаас
Харагдсан жингэр дагах
Хар нохойн эрх эдлүүлтүгэй
Галдаа балаг тарьж ганц биеэ бодвоос
Галаас хөөж гадаа ганцаардуултугай
Отогийн олмоос мултарч
Олзын мөр хөөвөөс
Отогийг оттоор нь торготугай
"Айл"-д булхай оршвоос
Отогийн сайд айл-ын ахыг
Олон эрстэй хамтад нь шахатугай
Өтүгэ эрхээр өрлөлдөн алагджээ
Мугулюй эрхээр мөрөөдөн
Дөчин мянган жил алалджээ
Манукол эрхээр маргалдаад





Мянган жил хэлэлцээд мөргүн нар төржээ
Хөх монгол иргүний эрх
Хөг бүтээх нэүрит дээд үнэн
Хамтрахуйг гарцаагүй болгох
Хатууг засах их засаг
Үдэхүй биш тосохуйгаар
Иргүнийг засах эрдэнэ-эрх билээ
Хөх нуруутууд тавин мянгаас
Хол давсан илүү жилүүдэд
Сэрэхүйн дөрвөн улирлыг туулж
Сэтгэхүйн нэүрит үнэнийг нээж
Мэндлэх ертөнц бойжих тэнгэрээ олоод
Мэдэхүйн мөн төвэ болсон ажгуу
Ертөнцдөө мэндэлж тэнгэртээ бойжихыг
Ерөөсөө иргүний эрх гэмой
Аварч асарч алж устгаж
Бүтээж нурааж бөхөөж тараахыг
Хүмүүний эрх гэмой
Өнөөдөр баахан балгийг
Өөртөө тариад маргааш засваас
Эрх эдлээд хэрэг юун
Өргөст бутыг цөлмөөд ургахыг хүлээж
Тэмээ явсан нь амар бус уу
Өвөл онд оруулаад хавар үхүүлвээс
Өдөр шөнөгүй мал дагаад хэрэг юун
Чонын эрх эдлэж сүргийг идвээс
Өдөр шөнө нойр бүтэн бус уу
Тэмээ болоод чонын эрх эдэлвээс
Хүнд тоологдоод хэрэг юун
Тэмээ болоод чонотой
Араншин ижил байваас
Түүнийг хүнд тоолоод хэрэг юун
Тэмээ болоод чоно мэт хүнд
Түгээмлээс хүртэх эрх бүү өгтүгэй
Ертөнц тэнгэрээ хүсэхгүй хүнийг
Ерөөсөө иргэнээр тоолж
Хувь хүртээхийг цээрлэтүгэй
Хорвоод мэндэлж хорвоод бойживоос
Хонь ямааны төрлөөс ялгаа юун
Ганцаардалд төрөөд тэндээ бойжвоос
Газрын амьтнаас ялгаа юун
Нэүрит дээд үнэнийг эс мэдвээс

Нутас шувуунаас ялгаа юун
Дэуло ёсыг эс мэдвээс
Тугал хурганаас ялгаа юун
Дутахунаас огул хүртэлх ертөнцийг
Дотоод билэг эс болговоос
Ботго торомноос ялгаа юун
Хорвоогоос дөрвөн их ертөнцийг
Хосгүй билэг эс болговоос
Хонь хурганаас ялгаа юун
Ерэн есөн тэнгэрийг хүчин эс болговоос
Ерөөсөө амьтнаас ялгаа юун
Амьтнаас үл ялгагдагч
Төрийн хэрэг мэдвээс
Ахуйт төр иргүнийг гутаамой
Хөх монгол иргүн болж
Төрөөр бадраагдахыг эрх гэмой
Хуучнаар үлэмж их сайн агуу гоо
Хөг болгон бүтээхийг эрх гэмой
Бүрэн эрхт ҳүүхэд эхээс төрдөг ч
Бүгдээрээ тэгш чадвартай байдаггүй
"Айл"-ын нэүрит засагт адилхан захирагдавч
Авъяас нь ижилхэн болж хөгждөггүй
Авъяасанд нь тохирсон эрхийг
Айл дотор нь бүрэн эдлүүлтүгэй
Хаа явахыг иргүний ертөнц тэнгэр мэдтүгэй
Хазгай явбаас "айл" хариуцтугай
Өөрийн мөрийг иргүн өөрөө мэдтүгэй
Өөдгүй явбаас түнийг
Айл хариуцтугай
Айл хариуцахгүй иргүнд үнэ байхгүй
Анд нь хариуцахгүй бол нөхөр байхгүй
Төр нь хариуцахгүй бол түүнд улс байхгүй
Засаг нь хариуцахгүй бол төрд үнэн байхгүй
Хөрст газар хөх огторгуйд хариуцагдвaac
Хүмүүн амьтан хоёр ялгаа үгүй
Хорлохыгоо хорлож зохицохтойгоо зохицдог ажгуу
Иргүнийг хариуцахгүй айл байваас
Түмэтэд бүртгэгдэж хувь хүртэх юун
Ургийн ургаараа хоосрон тасарч
Устах замаа хөөхөөс өөр юун
Үхэх гэж төрдөггүй үнэнээс гажих юун
Үнэхээр гажваас түүнд амьсгал хэрэг юун





Эрх гэж хариуцахыг хэлмой
Эрхийн аялгуу гэж хамтын хариуцлагыг хэлмой
Нэгэн гэмтэнг бүтэн улс хариуцваас
Нэүрит эрх биш хорвоогийн урсгал
Иргүнийг эрхгүй болгох төрийн тураал
Бүгдээрээ нэгэн овогтон болбоос
Овог ураг хэрэг юун
Эгч дүү хоёр дусал нийлүүлж
Хурга төрүүлэх хониноос ялгаа юун
Бүгдээрээ ижил хариуцдаг байваас
Эрх зарлаад хэрэг юун
Хэн ч юу ч хариуцахгүй болж
Эрэмдэг төр зэрэмдэг засаг болном
Бүх эрх хасагдаж тунбао ноёрхвоос
Үнэтэй бүхэн хоосноор
Үнэн бүхэн худлаар солигдож
Төөрөлдсөн хэдэн булхай
Төрийг ээлж иргүнийг гутаамой
Төрөө ясахыг эрх гэмой
Хаалгат гэрт эээд
Алтаң оосроо гурамсахгүй болбоос
Хорвоод бүл болоод хэрэг юун
Аглаг ууланд бэлчиж
Амьтан явснаас ялгаа юун
Хондод унаж шангаст торнисон үрс
Алтан сүлжээг гурамсахгүй болбаас
Иргүнээр тоологдох эрхтэй юу
Урагт ирсэн иргүний үрийг
Ургийн айл хариуцахгүй аваас
Ургийн үрд үнэ буй гэж үү
Ураг төрөлд хариуцагдахгүй аваас
Үхсэн амьдын ялгаа юун
Иргүн болохыг хүсэхгүй нэгийг
Айл хариуцах гээд хэрэг юун
Аясаар нь тавьж зөнд нь орхивоос
Махан идэшт амьтан учраас
Махчин зангаа даган зэрлэгшиж
Хамгийн дотно сайн мэдэхийгээ
Хазаж урах авъяастай ажгуу
Өөртөө махчинтай байхгүйг хүсвээс
Өөрийн ургаас зайлуулахыг цээрлэтүгэй
Алтан оосор, алтан сүлжээ, алтан бүсээ

Алдуурхааргүй гурамсалж нягтраад
Айлд нэүрит засаг тогтоохыг
Эрхийн аялгуу оршихуй гэмой
Булхай үл орших айлыг
Бат бэх төр гэмой
Бүрэн улс Их Монголын
Бөх нэгэн цаха эрхийн аялгуу оршном за

## Д. ЕРТӨНЦИЙН АЯЛГУУ

Тоос чийг хий дэнс хорвоогийн эх
Хорвоо амин чанарын эх
Хөх нуруутууд хүмүүний уг
Хөх толбоо гэвээс хүйхтанууд
Хоиин нохос чоносууд Өтүгэ
Мэдэгч нэгтэй болохыг Мугулюй гэмой
Хэлцэх олон цуглахыг Манукол гэмой
Хөг бүтээсэн дөрвөн улиралд
Босоо голч болж үлдсэн сэрэхүйг
Нэүрит чу хажира гэмой
Арван хоёр их ертөнцөт хүнийг
Айлын төрөөр бадрах билэгтэн гэмой
Ерэн есөн тэнгэрт мэндэлвээс
Хөх монгол иргэн болмой
Ертөнц тэнгэр хоёр цогцлоод
Нэгэн амин чанар болохыг иргүн гэмой
Арван хоёр их ертөнц билэгүүн билээ
Ертөнцөд бойжвоос ил билээ
Нэүрит хөх иргүнд есөн цагаан
Хоёр хөх, нэг хар ертөнц буй
Огул, эцэг, элэнц, бутуду
Буда укур юрки дутахун
Долоон эцэгт удамшсан заншлыг
Отгон хүү өвлөн бойжвоос
Оломлогч цагаан ертөнцтэй болмой
Газар огторгуйн хамаг амьтан
Хосгүй шинжийг отгон хүү асарваас
Оршихуйн цагаан ертөнцтэй болмой
Сүлжихүйн тэнгэрт мэндэлж бойжмой
Тархины хүчийг танин хэрэглээд
Задаар засах бөө ертөнц
Тамирын адыг тахин хэрэглээд
Золбоочин засах бөх ертөнц





Зад болоод золбоочин ертөнцөөр отгон хүү
Хөх их ертөнц засахуйн тэнгэрт мэндэлмой
Хумхийн тоосыг үзэхгүй ч
Урт өргөн өндөр буйг билгээр хармой
Хугацааны дэнсийг тоолохгүй ч
Өнгөрсөн одоо ирээдүй буйг
Хошин билгээр тооцмой
Чийгийг савлаж амсаж цацахгүй ч
Гүн мандал хаяа буйг туулмой
Хатуу шингэн хийд нүүх
Нэүрит жам тоос чийг хийд буйг
Тэмтэрч үзэж болохгүй ч
Билгээр харахыг ертөнц гэмой
Байгаа бүгдийг хорвоо гэмой
Байдлыг мэдвээс ертөнц болмой
Нүүхүйг оршихуй гэмой
Нүүлгэхүйг тэнгэр гэмой
Байрыг шилживээс сэлгээ гэмой
Амин чанарыг шилжүвээс нүүхүй гэмой
Аргал үнс болох агар занданд
Ишгэн дээл нөмөргөөд хэрэг юун
Амин цагаан ертөнцөд бойжоогүй үрийг
Иргүний Дэуло асраад асрагдахгүй
Алтан бүсийг гурамсаад ч хэрэг юун
Амиа бодохоос өөр билэг үгүй хүмүүн явбаас
Алсын мөр түүнд хэрэг юун
Хөгцөрч унах үлэ занданд
Хэрмэн дээл нөмөргөөд хэрэг юун
Хөх ертөнцөд бойжоогүй үрд
Нүүлгэхүйн Дэуло хэрэг юун
Засахуйн билэгтүй хүмүүнд
Засаг байгаад хэрэг юун
Оломлогч цагаан ертөнц үгүй аваас
Оосор сүлжээ бүс хэрэг юун
Ойчоод ялзрах үлэ занданд
Булган дээл нөмөргөөд хэрэг юун
Оршихуйн ертөнцөд бойжоогүй үрд
Сүлжихүйн Дэуло хэрэг юун
Зулзагаа идэх ангирт
Зурман үүр засаад хэрэг юун
Засахуйн ертөнцөд бойжоогүй үрд
Золбоо зад хар ертөнц болмой

Хар ертөнцөт хүмүүний үрд
Хабсу Дэуло сөхөрч өөөдмой
Урвагчийн хар ертөнцөд бойжигч
Уринж асури тэнгэрт мэндэлвээс
Учирсан бүгдийг хорлогч
Мунхагийн бирд булхай болмой
Булхай орших айлыг
Бат бөх төр гэх хэрэг юун
Булхай ноёлох суумалд
Буянт Дэуло хэрэг юун
Харь өслөхийн цагт
Хабсу Дэуло багаднам за
Хамран зөөсөн улс тарам за
Өстөн өслөхийн цагт
Өндөр Дэуло богинодном за
Өрөн зөөсөн улс тарам за
Ёс бус хань сэрэхүйг хооослох цагт
Ёст Дэуло хорлогдном за
Олсон зөөсөн улс тарам за
Эргэж нүүх хорвоод суухуйн жам байхгүй
Нүүхүйн тэнгэргүй хүмүүнүүд
Суухаас өөр замгүй
Нэүрит ертөнцгүй хүмүүнүүд
Суумал байхаас аргагүй ээ
Оршихуй, сүлжихүй, засахуй, устахуйг
Цахлахуйн тэнгэр гэмой
Оломлогч сүлжигч засагч ертөнц
Нүүлгэхүй хэмээх аргад шингэвээс
Нэүрит ерэн есөн тэнгэр болмой
Суухуй болбоос жам биш
Устгах ертөнцөд баригдсан
Ухаан билэгтэй хүмүүний
Тэсэхүйн зам баймой
Мөнхийн хөдлөхүйг нүүхүй гэмой
Хорвоогийн хүмүүс байраа сэлгэснээс
Харь ойр хоёр үүсмой
Дөрвөн их харь дотор
Дөрөөлөгч ойрдууд нүүмой
Нүүхүй нь жам суухуй нь зам
Нүүдэл нь оршихуй суухуй нь тэсэхүй
Өөрөө тэсэж ядаж буй суумалд
Ойрадын нүүдэл дайснаар ухагдаж





Нэүрит монголыг устгаж тэсэх
Нэгэн хар ертөнц суумлыг нөмөрмой
Суухуйд хөх амин чанар үгүй
Сүр ихт билэг сүлд хабсу тэнгэр үгүй
Сөхрүүлэн нялуурагч суумлууд
Хөх монголыг шарлуулмой
Шарласан монголын цагт
Шижир Дэуло урагдаж
Шиврийн харганад өлгөгдөн
Салхи жаварт хийсмой
Энэ цагт миний элч
Хөх амин чанарыг устгаад
Хөх нуруутын толбыг
Хөлд ороход нь арилдаг болгомой
Шарлуулагч суумалыг шарлуулж устгаад
Хөвчид төрсөн миний элч
Хөх нуруутын амьдыг авармой
Мөргүн суумал магадлан бодмой
Монголыг улайлгахаар шийдмой
Улайсан монголын цагт
Засахуйн Дэуло алуурч болмой
Оршихуйн үгүйд засахуй хэрэггүйг
Мөргүн суумал мэдээд оршихуйг хүсмой
Оломлогч билэггүй мэргэн
Оршихуйг тэсэхүйтэй эндүүрмой
Улайсан монгол өөрөө харлаад
Оршихуйг хүсээд устгахуйд шилжмой
Шарлаж улайж харласан цагт
Шиврээс би элч зармой
Туршуул элчийг хар монгол албаас
Тэвшиттөх элч нуугдтугай
Өтүгэ улирлаас өмнө заясан
Оломлогч ертөнц хөх нуруунд буй
Тэр нь чухам юун болохыг
Тэнгэрийн хүчин дор өчсү
Гэрийн ноход Толуй хувилаад
Гэнтү чонын ертөнцөд бойжоод
Гэтсээр буцсаар очих миний элчийг
Гэмтэн хэмээн бүү андуурсугай
Шивэрт төрсөн миний элчийг
Шилж гологгүй сонстугай
Толуйн тэнгэрийг задаар мөнхөлж

Тоотой гуравхан элч зарнам
Тосож уулзалгүй зэвээр үдэхэд
Туршуул нэгийг зориулж илгээв
Хар монголыг хөх болгоход
Хоёр дахь элч тэгшитгэгч билээ
Гурвантаа очих элч
Насан богино амь хэврэг билээ
Наран мэт сэтгэлээр
Миний элчийг угтгугай сонстугай

**Оломлогч их ертөнц юун бэ гэвээс**

**Нэг. Огул оломлогч**

Онгон хайрханы олигтүй хараал нөмрөм зэ
Охид хөвгүүд уйлалдан цурхиралдан ирэм зэ
Тэднийг аврагч ачлалт ертөнц огулд буй
Огулаас ачлал хүртэх билэгтэй аваас
Охид хөвгүүд огул ертөнцөөр аврагднам за
Огул ертөнц юун бэ гэвээс
Үүсэхүйн гурван эрдэнээр биеэ ясах ертөнц ажгуу
Үлэмж саруул хөх монгол сэрэхүйн
Үндсийг залган алтан сүлжээнд ургадаг
Арван түгээмэлт айл эрдэнэ
Алтан ургийн хаан эрдэнэ
Арилшгүй таван тусгаар тогтнол эрдэнэ
Үүсэхүйн гурван эрдэнэ ажгуу
Хуучныг агуу гоо болгон хөг бүтээхэд
Огул их ертөнц танин мэдэхүйн олз
Оломлогч их ертөнц, удамшсан ёс
АЙЛ эрдэнэ юу бэ гэвээс
Мянгаас түмэн цэрэг мордуулах
Бүл бүхий арван түгээмлийн эзэн
Арван түгээмэл нь арвидан дүүрсэн-хотол
Ахас ихэс насан буян тэгш-диваажин
Цаг бусын өвчин турхангүй-жаргалан
Цагдах шорон устгал тамлалгүй орон зай
Үр тариа арвидан дэлгэрсэн-өлгий
Эсэн амар өсгө хүр бялхсан-хэвлий
Үл тасрах алтан бүст-иргүн
Чингис хааны алтан ургийн-түшиг
Оршихуй сүлжихүй засахуйн-зангилаа
Устгахуйг хаах ниргэлтийн-хаан





Иргэний төрөөр бадрах нэүрит засаг
Их арван хоёр шинж төгс тэнгэрээр
Айдсыг үдэгч айл эрдэнэ ажгуу

**Таван тусгаар тогтнол эрдэнэ юун бэ гэвээс**

Тэнгэрт мэндэлж ертөнцөд бойжих
Төгс хэлхээт мөн Төбэ бодис эрдэнэ
Нэгэн тусгаар тогтнол
Нурууны хөх толбо билээ
Өтүгэ, Мугулюй, Манукол, Хөх монгол
Өөдлөх нүүхүйн дөрвөн улиралд
Өвлөгдөн удамшсаар эдүгээ хүрсэн
Нэгэн тусгаар тогтнол
Нэүрит сэрэхүй билээ
Оршихуй, сүлжихүй, засахуй, устгахуйг
Оосорлож, сүлжиж, бүсэлж, оломлоход
Алдуурахааргүй гурамсах арван түгээмэл
Нэгэн тусгаар тогтнол ажгуу
Арван түгээмэл юун вэ гэвээс
Үл өлсөн тэгш цадахад-хүнс
Тэнгэрт мэндэлж ертөнцөд бойжсон-иргүн
Нүүхүйгээс нэүрит сэрэхүйг олгосон-мал
Амин чанарын эх-газар
Ихийг багаар тэгшитгэх-хэм шүүс
Нүүхүйг айдасгүй болгосон-айл
Хөх монголын төрөөр бадраагч-нэүрит засаг
Хөг бүтээх үйлийн орон-гэр
Дутсаныг илүүгээр нөхөх-сан
Хүчийг ухаанаар үржүүлэх-багаж
Арван их түгээмэл нийлээд
Ахуйн тусгаар тогтнол билээ
Нүүхүйг айдасгүй болгосон АЙЛ эрдэнэ
Нэгэн тусгаар тогтнол ажгуу
Хөх Монголын төрөөр бадраах хутагтай
Нэүрит засаг нэгэн тусгаар тогтнол ажгуу
Таван тусгаар тогтнол
Яагаад эрдэнэ вэ гэвээс
Дэлтэй зэрлэгийг агт болгосон Өтүгэ
Дэулог давхарлан сэрж төрийг сэтгээд
Мугулюйг сүлдлэн мөрөөдөөд
Манукол хурилдай ав эв овыг олоод

Хөх монгол амин чанартай иргүн бойжиход
Мөн төбэ бодисыг биенд зөөсөн
ХӨХ ТОЛБО нь эрдэнэ ажгуу
Эргэн нүүх дэлхий болоод огторгуйтай
Оршихуйн цагаан ертөнцөөр сүлжигдэж
Эрээлэн сэлгээд Алтай, Хангай, Хар жодоот
Есөн мөрөн хээр тал говьдоо
Амин чанар бүхэн зохилдож
Ерэн есөн зуун тавин дээд үнэнг мэдээд
Дутакуй, Юрки, бутаду, буда, укур
Элэнц, эцэг, огул ертөнцөөр оломлогдон
Газар болоод огторгуйтай удамшиж
Оршихуйн цагаан ертөнцөөр сүлжилдээд
Хоёр бөх ертөнц засахуйн тэнгэрт мэндэлж
Холдож зайлахгүйг устгах хар ертөнцийг таниад
Оосор сүлжээ олмоор амьсгал тоолоод
Онолын босоо голчоор алхаа тооцоод
Нэурит сэрэхүй нэгэн эрдэнэ ажгуу
Нүүхүйг айдасгүй болгосон АЙЛ нэгэн эрдэнэ ажгуу
Оршихуй, сүлжихүй, засахуй, устгахуйг
Оосорлож сүлжиж бүсэлж оломлохыг
Алдуурхааргүй гурамсахад арван түгээмэл
Анхдагч нэгэн эрдэнэ ажгуу
Эрдэнийн шинж цогцолсон
Таван тусгаар нэгдэхүй
Нүүхүй сэлгэхүйн босоо голч
Хорвоотой хамт мөнхрөх учраас
Хосгүй эрдэнэ алтан үнэн ажгуу
Хаан яагаад эрдэнэ вэ гэвээс:
Үл долгиолох гүн далай мэт-сэрэхүйтэй
Ертөнц тэнгэрээр дүрэмдэн
Төрөөр иргэнийг бадраагч-засагч
Харь ойр хоёрын дурыг татах-анд
Алтан сүлжээний ургамал
Иргэнийг асрах-цэцэгчин
Болзоо хуралд үл хождох-гавъяатан
Булганы сумнаас өрсөх-уринж асури
Нүүхүйгээр тохинуулагч-БОГДуй
Чонын үүрэнд хутгатай ордоггүй-нинжин
Цог шиг гэрэл бүгдийг хайрладаг-буянтан
Арван түгээмлийг ээгнэдэггүй-эвч
Ариун бузрыг хольдоггүй-хөх





Манай гол ил-монгол
Тэнгэрт мэндэлж ертөнцөд бойжсон-ХӨХ МОНГОЛ
Ил, элч, дэмч, иргэн, булхайд-шүтээн
Хуучныг үлэмж агуу гоо болгон
Хөг бүтээх иргүний-хутагт
Үл нящагч гурван гол мэт-ундтан
Эрдэнэс дүүрэн сүмбэр уул мэт-жавхлан
Анабад далай мэт үл ширгэх-ухаантан
Амьд үхсэн өстөн ачтанд
Адилхан тэгш үнэнч-ХАЖИР
Үхүүлж устгах дөрвөн булхайд-өстөн
Доройтуулах долоон устгагчид-хар салхи
Тамлагч таван тахалд-яргачин
Устгах эрдэм, хар ертөнцийг
Долоон үе дотор хэрэглэснийг
Зүрхийг голтой нь сугалагч-ӨТҮГЭ
Хорвоод буйг үл голон дулаацуулагч-илчтэн
Хар ертөнц, устгагч тэнгэрийг мохоох-хөлдөөгч
Харш бүгдийг засан
Оршихуй, сүлжихүй, засахуй
Устгахуйн эвийг тохинуулагч-НАРАН ААДАР
Төгс хорин нэгэн авьяас дор
Төгөлдөр хуучныг агуу болгон
Төрөөрөө иргүнийг бадраагч хутагт
Таван их эрдэнэ шинжит
Тэмүчинд заясан Чингис болбоос хаан эрдэнэ
Ертөнц тэнгэрийн хөх улс
Чингис хааны их монгол улс
Арван хоёр төгс тэнгэртэй
Айл эрдэнээс үүссэн ажгуу
Нүүхүйн сэргэхүйн босоо голчит
Таван тусгаар тогтнол эрдэнээр
Оломлогдон оосорлогдон сүлжигдсэн ажгуу
Тэмүчинд заясан хорин нэгэн авьяас
Чингис амин чанар болоод
Их монгол улсын нэурит засгийг
Оршихуй, сүлжихүй, засахуй, устгахуй
Дөрвөн цаха хутаг
Нэгэн үүсгэгч болгосон ажгуу
Их монгол улс гурван эрдэнээр үүссэн ажгуу
Үүсэхүйг үргэлжидчилэхүйг хөг бүтээх гэмой
Үүсэхүйг өөрчлөхийг хөг устгах гэмой

Үүсэхүйн гурван эрдэнийг
Отгон хүү сэрэхүй болговоос ертөнц ажгуу
Үүсэхүй үргэлжидчилэн отгон хүү
Биеэ ясваас тэнгэр ажгуу
Огул их ертөнцийг ууган хүү
Отгонд дүүд өртөөлвөөс оломлохуй үүсмой
Оломлохуйгаар хөг бүтээвээс хөх монгол үүсмой
Ясан ургийн их ертөнц оршихуйд цогцлоод
Оломлохуй болдог нэүрит хажира
Эцэг их ертөнц үгүйд
Оломлохуй огтхон ч биш цуцрахуй ажгуу

**Хоёр. Эцэг оломлогч**

Алтай Хангай Хар жодоотыг
Авлах Булхай нөмрөм за
Хатад хөвгүүд хайлан уйлан ирэм зэ
Түүнд туслах ачлалт ертөнц эцэгт буй
Эцгээс ачлал хүртэх билэгтэй аваас
Хатад хөвүүд эцэг их ертөнцөөр аврагднам за
Эцэг их ертөнц юун бэ гэвээс
Гал болоод шангасдаа-хөх хаан
Айл эрдэнэд-хөх дэмч'
Хаан эрдэнэд- хөх элч
Таван тусгаар нэгдэхүй эрдэнэд
Төгс билэгт-хөх ил
Охид хөвгүүддээ нэүрит хажира
Их монгол улсдаа хөх монгол иргүн
Хар ертөнцөд булхайн устгалыг
Ясан урагт хэрэглэвээс-өтүгэ
Айлын төлөө дэнсийг мөрдөгч-хүн тайж
Оршихуйд хатах-цус
Босоо голчид чулуужих-яс
Таван үрийг ертөнцдөө бойжуулсан-аав
Таван ухааны хэлмэлийг хэлсэн-цэцэн
Таван зүйл мод ургуулсан-билгүүн
Зургаан үед зул болдог-багш
Нэүрит хажирыг хамгаалах-баатар
Арван таван цэвэр төгс
Ариун ил ертөнцөөр айл эрдэнэд
Отгон дүү огул их ертөнцөд бойжихуйг
Эцэг их ертөнц гэмой
Отгон хүү эцэг их ертөнцөөр





Хөг бүтээвээс оломлохуй ажгуу
Оломлохуйгаар хөг бүтээвээс оршихуй ажгуу
Долоон дээдсээс удамшсан ёс
Оломлохуй болдог нэүрит хажира
Элэнц их ертөнц үгүйд эцэг оломлогч
Оломлохуй огтхон ч биш цуцрахуй ажгуу

**Гурав. Элэнц оломлогч**

Сүрлэг Хөхүй шиврийг
Сүйтгэгч булхай нөмрөм зэ
Соркуктаний үр цурхиран бархиран ирэм зэ
Тэднийг аврах ачлалт ертөнц элэнцэд буй
Элэнц эцгээс ачлал хүртэх билэг олбоос
Соркуктаний үрсийг элэнц ертөнц
Эцэг ертөнц, огул ертөнц аврам за
Элэнц ертөнц юун бэ гэвээс
Улс, хаан, өөрийн яс гурван нэрээ отгон хүү
Огул болон эцэг ертөнцөөр ясаж
Засахуйн тэнгэрт мэндэлвээс элэнц их ертөнц
Оломлохуй эхэлдэг
Анхны олз нэүрит хажира
Бутаду их ертөнц үгүйд
Оломлохуй огтхон ч биш цуцрахуй ажгуу

**Дөрөв. Бутаду оломлогч**

Бугын хангай, зээрний тал, хулангийн говийг
Булхайн хов бузар хэрүүл нөмрөм зэ
Буянт төр багадан жижигдэм зэ
Бумны үрс богшин мэгшин ирэм зэ
Бутаду эцгээс ачлал хүртэх билэгтэй аваас
Бумны үрийг бутаду ертөнц аврам за
Бутаду ертөнц юун бэ гэвээс
Үртэй хүний есөн хүсэл
Үүслийн гурван эрдэнээр биелж
Оломлохуй болдог нэүрит хажира
Үртэй иргүний есөн хүсэл юун бэ гэвээс
Хамаг зүйл жимс дэлгэрсэн
Галбарваасан-модон
Чадал дутуу үрийг
Мөрөөр засах ээж
Амьтны үрд хорыг
Үл хүргэн туслах-бал
Зургаан сүүлт могойн

Сүлдэт сэрэхүйг түгээгч-дэмч
Харь ойрын дурыг татах-Анд
Тэнгэрт мэндэлж ертөнцөд бойжсон-иргүн
Амин чанарын эх-газар
Устгагч булхайн зүрхийг сугалагч-Өтүгэ
Ариун бузрыг үл холин
Элчээр зарагдах-билэг
Хүчийг олсон-Хөх монгол
Үртэй иргүний есөн хүсэл
Үүслийн гурван эрдэнээр биелж
Оршихуйн цагаан ертөнцөд удамшиж
Оломлохуй болдог нэүрит хажира
Буда укур их ертөнц үгүйд
Оломлохуй биш цуцрахуй ажгуу

**Тав. Буда укур Оломлогч**

Боргоцой жимс мангир төмсийг
Булхайн гар сүйтгэнэм зэ
Бүтэн төр сульдаж өөднөм зэ
Борхон үрс өлсөн өнчрөн турам за
Тэднийг аврах ачлалт ертөнц
Буда укурт буй. Буда укур эцгээс
Ачлал хүртэх билэгтэй аваас
Борхон үрийг буда укур ертөнц аврам за
Буда укур ертөнц юун бэ гэвээс
Есөн зуун тавин мөлсү
Ерэн цэвэр, ерэн есөн арга
Таван зуун тавин шалтгааныг
Огул хүү тэнгэрээ болговоос
Буда укур ертөнц ажгуу
Буда укур их ертөнцийг огул хүү
Нэүрит засаг болговоос оломлохуй болдог
Ясан ургийн их ертөнц засахуйд удамшиж
Сүлжихүй болдог нэүрит хажира
Юрки их ертөнц үгүйд сүлжихүй үгүй
Оломлохуй огтхон ч биц цуцрахгүй ажгуу

**Зургаа. Юрки Оломлогч**

Өндөр төрийн өөлсөн булхай
Хуурамч зараар хуваанам за
Өвгөд эмгэд өвсний чийгээр ундаалнам за
Хабсу төрийг хар мөртөнгүүд сөхрүүлнэм зэ
Хамгийн үрс хадны хагаар хооллом за





Ужим төрийг ухаангүй булхай
Уулгалан хорлож сульдааж тураам за
Улс монгол төрөөрөө гутаагдам за
Ургийн үрс уушигны номлолд
Тархи нь турж хоосорном за
Нэүрит засгийг нэг ч булхай үл зөвшөөрөөд
Нимгэн бодлоо хууль хэмээн зарлаж
Шангасны үрсийг шүлсний хөөсөөр дайлам за
Шүдний махаар цад хэмээн
Шүүс цусыг нь сором за
Ахуйт төрийг авам за
Амин ертөнц тэнгэрийг
Айдас мэтээр зарланам за
Алд биеэ мангас болгож аалдам за
Алмасыг олж хаан ор суулгах дөхөм зэ
Хаан эрдэнээ хар үгээр хараам за
Айл эрдэнээ хар үгээр хараам за
Айл эрдэнээ адгийн хэмээн тараам за
Таван тусгаар тогтнол эрдэнээ
Тун баогаар сольж худалднам за
Их монгол улс тарж бага болом за
Төрсөн үрийнхээ нуруут үзтүгэй
Хөх толбо байгаа үгүйг ажтугай
Хөх толбо байхгүй аваас
Суумалын замаар зөвлөнгийн чангыг
Жаргал хэмээн мунхагийн мухарт
Муужран мансууран зүүдэлтүгэй
Миний элчийг алж сэтгэлийг амраатугай
Хөх толбо нь байгаа аваас
Хөх нуруутыг аврах нэгэн ачлал
Юрки их ертөнц буй
Юркаас ачлал хүртэх билэгтэй аваас
Хар монгол хөх болж
Хабсу төр иргүнээ бадрааж
Хүмүүн нь иргэн болж
Хөх монгол иргэний Их монгол улс
Нэүрит засгаар бадарч
Хэлмэлүүд мал малчинг гурав хаан тодорч
Юрки их ертөнцөөр аврагднам за
Юрки их ертөнц юун бэ гэвээс
Урвагчаас олсон хар их ертөнцийг
Огул хүү отгон дүүд мэдүүлж

Ясан урагт хэрэглэхийг отгон хүү цээрлэж
Огул, эцэг, элэнц, бутаду будаукур
Их ертөнцийг оломлохуй болгоод
Оломлохуйг оршихуй засахуйд удамшуулж
Сүлжихүй болгодог нэүрит хажира
Юрки их ертөнц ажгуу
Хар их ертөнцийн амин чанар нь
Оломлохуй биш сүлжихүй биш цуцахуй ажгуу
Хөгжихүй биш устгахуй ажгуу

**Их хар их ертөнц юун бэ гэвээс**

Үл үзэгдэх алуур билээ
Үл мэдэгдэх устгал билээ
Өс авах боломжгүй далд дайн билээ
Хөх толбот булхайг бэлдэх
Нялуун их дайн билээ
Шулуун их дайн билээ
Халуун дайнаас аюултай
Хагийн харигис байлдаан билээ
Хөх монголыг шарлуулж
Улайлгаж харлуулахыг нэгэн зэрэг
Уулгалан хоморголон хийх
Их дайныг далд явуулах
Үүсгэлийг өөрчлөн устгах шинэчлэл ажгуу
Устгах тэнгэрт арван зургаан арга буй
Үхүүлж устгах дөрвөн алуур буй
Доройтуулж устгах долоон алуур буй
Тамлаж устгах таван алуур буй

**Нэгэн зүйл үхүүлэх алуур**

Өсөлсөнийг үхүүлж устгая гэвээс
Өсгүй үхүүлэх дөрвөн алуур буй
Ухаангүй балай доройн болгож
Ураг төрлийг нь тархины тураалд унагаж
Сархадад шунадаг өвчтэй болгож
Сүйрлийг бадралтай эндүүртэл уулгаваас
Урд өс санахгүй баярласаар үхэх
Увидастай адтай нэгэн алуур
Устгах хар ертөнцийн арга

## НЭГЭН ЗҮЙЛ ҮХҮҮЛЭХ АРГА

Бөлөглөн бэхжсэн олныг





Бөөс мэт болгон үхүүлье гэвээс
Буруут магт тэгш эрх олго
Ганцаардан сондгойрч онгирохдоо
Эргүү ишиг шиг гээгдээд
Эцэж сульдавч бодлын жаргалд умбаж
Зүгээ алдан үхэх зүсгүй алуур
Жаргалыг бодсоор зовж үхэх
Шар алуур хар их ертөнцийн арга

**Нэгэн зүйл үхүүлэх арга**

Аминч зоргоор болгож
Аяыг дагуулж үхүүлж устгая гэвээс
Түгээмлийг тасалж өмчлүүлж
Хар шуналаар тэжээсээр үхэхэд нь
Хайран түгээмэл эргээд ирмой
Хагартлаа баярласаар тэр үхэх
Хамгийн гарз үгүй алуур
Хар их ертөнцийн арга

**Нэгэн зүйл үхүүлэх арга**

Догшин хүчирхэг олныг
Доголон аалз шиг болгож
Дотрыг баярлуулсаар үхүүлье гэвээс
Хийж чаддагийг нь бэлдээд өг
Сүүлний өт шиг шимсээр
Өөхөндөө хордоод үхэх
Өрөвдөлтэй нэгэн алуур буй
Үхүүлж устгах дөрвөн алуурт
Үхэж өгөхгүй дайсан бас буй
Үхэшгүй хутагт билэгтнийг
Доройтуулж устгах алуур бас буй
Доройтон буйгаа жаргалаар сэтгэж
Дотроо баярласаар устгагдах боловч
Цагийг ихээр шаардах учир
Цаанаа муу мөртэй алуур билээ

**Нэгэн зүйл доройтуулах алуур**

Тэрслэн тэмцэлдэх хүчит өстөнг
Тэлж сунгаж устгая гэвээс
Тэнцвэргүй өрсөлдөөнд оруулаад
Тээр холоос ажиж байгаад
Нэүрит үнэнээс салгаж
Ангалын бодолд оруул

Нэүрит засгаас холдуулж
Тархий нь олгой гүзээ мэт болго
Төрд өс санахгүй үхэх
Төвөггүй нэгэн үхүүлэх устгал
Хар ертөнцийн нэгэн арга

**Нэгэн зойл доройтуулагх алуур**

Өсөлсөн дайсныг өршөөж болохгүй аваас
Өөрийг нь өөрөөр нь доройтуултугай
Өр зээлэнд дуртай шунахай болго
Цагаанаа бараад цаг ирвээс
Өөрөө амиа хорлоном
Доройтуулах алуур
Өстнөө танихгүй үхэх
Хар ертөнцийн нэгэн арга

**Нэгэн зүйл доройтуулах алуур**

Захирагдан засахад мохошгүй дайсныг
Зовоож доройтуулж устгая гэвээс
Заншил бусыг шүтдэг өвчтэй болго
Заяа төөрөгнөөсөө сэрэхүй нь төөрч
Өлссөн гүзээ мэт тархитай болж
Хохирлын цаана жаргал хэмээн зүүдэлж
Алсын мөрөө одоо харлуулж
Аяндаа доройтсоор үхдэг болох
Хар ертөнцийн нэгэн арга

**Нэгэн зүйл доройтуулах алуур**

Айлыг хорлох элээн элч
Сэрэхүйг эвдэхээр өсөлсөн аваас
Хэрсүүг нь хоосолж устгах
Хэцүү нэгэн доройтуулахуй буй
Энэ алуурыг хэрэглэе гэвээс
Эмст шунаж эдэд захирагддаг болго
Хөвүүд эмсийг хөсөр хая
Хөхрөгч нэүрит үнэнээс хөндийрч
Хөгшин нохой мэт идүүр сахисаар
Хөөрч баярласаар тачаалыг даран
Хамгийн хатуу булхайд хэрэглэх
Хар ертөнцийн доройтуулах арга

**Нэгэн зүйл доройтуулах алуур**

Чадал арчаа ихэт дайсныг





Чандсын гараар доройтуулья гэвээс
Арван түгээмлийг нь харьд эзэмшүүл
Гишгэх газаргүй хөл болгоод өг
Мэндлэх ертөнцгүй бойжих тэнгэргүй болго
Айлаас хөндийрүүлж ганцаардуул
Агаар унд үгүй сав, шингэн үгүй шир
Сэг зэм мэт болж
Харийг горьдсоор үхдэг болгодог
Хар ертөнцийн нэгэн арга
Хатуу дайсанд хэрэглэх алуур

**Нэгэн зүйл доройтуулах алуур**

Устгагч эрдэмд онцгой өслөгчийг
Уярааж баярлуулж мохооxдоо
Өглөг хээл хахууль хэрэглэ
Өр зүрхнээсээ чамайг шүтсээр доройтох
Өршөөлгүй алуур хар ертөнцийн
Төрийн өөдүүлэх хар арга

**Нэгэн зүйл доройтуулах алуур**

Хуртай баян дайсныг
Хувхайрч хатсан шир бодгож
Үнэтэй бүгдийг нь цөлмөе гэвээс
Арван түгээмлийг түн баогоор орлуул
Арвин буйнаа дүрсээр солиод
Өөрийгөө баянд бодсоор доройтох
Үгүйрүүлэн доройтуулах
Хар ертөнцийн нэгэн арга

* * *

Тасархай зэрлэг булхайд хэрэглэх
Тамлан тарчилгах таван тахал буй
Тартаг барагдсан цагт хэрэглэ
Тахал гэхээс өөр нэр үгүй
Туйлын чанга таван алуур байдаг

**Нэгэн зүйл тахал**

Ялагдашгүй хүчит өслөгчийг
Янаглан байж тамлая гэвээс
Ялгардаг болгоод өгтүгэй
Явах суухаа булаацалдан алалдаж
Ягандаа үхэцгээдэг болгодог тахал
Бөлөг бөлгөөрөө ялгаран тэмцэж
Бүдүүн булхайгаа өөрсдөө алж

Бие биенээсээ өс аван
Булхайн хорвоог бууриар нь устгах
Бузрын бузар тахал

**Нэгэн зүйл тахал**

Оломлон дарлагч номлогч өстөнг
Онцгой тахлаар тамлая гэвээс
Ертөнцөөс төөрүүлж, тэнгэрээс өнчрүүл
Идэх хэрэглэхийн хүслэнд живүүлж
Үрэлгэний шалбаагт унагаад өг
Шанаган хорхой мэт цэнгэсээр
Шалбааг хатахад өөрөө үхэх
Шалгарсан тахал, хар ертөнцийн
Устгах нэгэн арга

**Нэгэн төрөл тахал**

Чадал тэнгэр ихтийг
Цагийн аясаар тамлая гэвээс
Цагдан хамгаалж шахаанд оруулж
Хүмүүн хашаанд найдсаар
Хүзүү толгой тархи нь турж
Хэлэх хийхээ мэдэхгүй тамлагдах
Хэтэрхий хатуу тахал
Хар ертөнцийн нэгэн арга

**Нэгэн зүйл булхайн тахал**

Ертөнц тэнгэр нь хоосорч шарлаад
Ав эв овоо гээгээд
Сэрэхүй, сэтгэхүй хоосон булхай өсөлвөөс
Тэнхээг нь шавхан тамлая гэвээс
Тэнэг бодлоор хууль гаргаж мөрдүүл
Түүнийгээ магтаж үнэмшүүл
Устаж шинэчилж харлуулах тахалд
Үнэмшин идэгдсээр тамлагдаж
Төрөөр гутаагдан үхсэнтэй атаархаж
Төөрөгдлийн дээдээр тамлагдах тахал
Хар ертөнцийн нэгэн арга

**Нэгэн зүйл булхайн тахал**

Хамгийн аюултай булхайг
Хатуу цагт тамлая гэвээс
Хаан сууринд залаад өг
Хуурамч зараар булхайг магтаад
Хураасан улсыг мэдүүлээд өг





Чадах бүхнээ хийхээр оролдоно
Зарлиг хуулийг нь магтаад бай
Замхруулж мохоож биелүүлэхгүй бай
Түмний өмнө тар нь танигдаад
Төрийг түйвээгчээр тодроод ирмой
Гэсгээлээ тэр өөрөө зааж
Гэрэл бүхэн нь унтраад ирмой
Нэүрит засгийг ариусгах
Нэгэн муу арга билээ
Гэмтнийг олноор тодруулах
Нэгэн тамлал нэгэн алуур билээ

**Долоо. Дутахун оломлогч**

Мөн Төбэ-ийн төвшитгөх нэүрит хажира
Дутахун элч эс очвоос
Оломлохуй биш цуцахуй ажгуу
Толуйн тэнгэр, Долоодойн билэг
Соркуктаний хэлмэлээр өртөөлөгдөн
Чингис ниргэгч заларваас дутакун ажгуу
Газар болоод огторгуй ертөнц огул-д удамшаад
Оломлохуй болдог нэүрит хажира
Дутахуң их ертөнц үгүйд
Оломлохуй огтхон ч биш цупрахуй ажгуу
Есөн мөрөн түмэн газрын монголыг
Өсөлсөн булхай хуваанам за
Өргөн төр нэүрит засаг ялагднам
Айлыг хорлох муу элээг
Миний элч устганам за
Авын эвдэх нуранги зогсох цагт
Туршуул элчийг илгээнэм зэ
Түүнийг алах осол буйд
Дутах нэгэн элчийг илгээм зэ
Дутахуйн оломлогчоор зарланам за
Төр болоод нэүрит засгийг
Төвшитгөн засах хутагийг дайсугай
Дутагдах тэнгэрт мэндэлсэн
Дутахун элчийн ертөнц юун бэ гэвэл
Алтан үнэний хэлмэли
Хөх үнэний хэлмэли
Зөв хөг бүтээх үнэний хэлмэлийг
Зөн билэгтээ хадсан хөвүүн ажгуу
Толуй хажирын сүнсэнд задаар мэндэлж

Гэрийн нохой гэнтүү чоноор очимой
Эс очвоос хөх толботын
Эв эеийн аз дутаж зоволдох ажгуу
Дутахунаас ачлал билэгтэй аваас
Дордуулж дээдлэлгүй түүнийг сонстугай
Хэлснийг ухах билэгтүй аваас
Хэрэхийг заах билэгтэнг олтугай
Дутахун элч миний хэлмэлийг
Огулд өртөөлвөөс оломлохуй ажгуу

**Найм. Өлгий /газар/ оломлогч**

Ясан ургийн их ертөнц
Миний хэлмэлид удамшаад
Алтан дээд үнэн ажгуу
Сүлжихүйн билэг газарт буй
Газрын амин чанарыг тэнгэрээ болговоос
Газар их ертөнцөд бойжихуй ажгуу
Хөх толбот хүмүүний амин чанар
Хөх монгол мөлсү газраас эхтэй
Их монгол улсын сүв газарт буй
Хорвоогийн амьд бүхэн хосгүй ч
Газарт үндэстэй иштэй
Газраас уяатай огторгуйд цоморлигтой
Үүсэх орших шилжих газарт амьтай
Өнгөрсөн одоо ирээдүй газарт дэнстэй
Гүн мандал хаяа газарт хэмжээтэй
Оршихуй сүлжихүй засахуй
Нүүдлэхүй сэлгэхүй суухуй
Үүсэхүй төрөхүй үхэхүй
Гурван гарвал гурамсан сүлжээ
Газарт буйг оломлохуй болговоос
Өлгий /газар/ их ертөнцөт иргүн ажгуу

**Ес. Огторгуй оломлогч**

Оршихуйн үндэс газар боловч
Огторгуй их ертөнцөд
Иш цоморлигтой билээ
Тоос чийг хий дэнс аваас
Өлгий огторгуйн төбэ бодис билээ
Урт өргөн өндөр аваас
Газар огторгуйн сүлжээ билээ
Газраас ерэн есөн арга олдном
Огторгуйгаас ерэн цэвэр олдном





Газраас гучин таван эрдэм олдном
Огторгуйгаас зуун найман билгүүн олдном
Газарт буй бүхэн огторгуйд нүүнэм
Огторгуй газрыг таван зуун тавин
Оосорлогч шалтгаан холбоном
Нэурит засгийн босоо голч
Газарт суурилаж огторгуйд цахламой
Оломлохуйн долоон их ертөнц
Газар болоод огторгуйд хүн оосорлогдоод
Оршихуйн есөн цагаан хүсэл болмой
Оршихуйн энэ ертөнцөд бойжихуй энэ билээ
Сүлжихүйн тэнгэрт мэндлэхүй энэ билээ
Засахуй үгүй оршихуй сүлжихүй
Нүүхүйтэй зохицохуй биш зогсохуй ажгуу
Хар их ертөнц байгаа учраас
Хагарахуй эвдрэхүй байх ажгуу
Үхүүлэх булхай байгаа учраас
Үхэхүй үрэгдэхүй байх ажгуу
Доройтуулах устгал байгаа учраас
Дордох сүйрэх байгаа ажгуу
Тамлах тахал байгаа учраас
Тарах нурах байгаа ажгуу
Сэдэшгүй муут сэдье гэвээс
Хар ертөнцөөс өөрийг олохгүй
Үзэшгүй муухайг үзье гэвээс
Хар алуураас өөрийг олохгүй
Уулын чулуу нурахдаа
Усны загасыг алах тохиол буй
Усны урсгал эрчлэхдээ
Уулын чулууг эвдэх тохиол буй
Огторгуйн солир унахдаа
Газрыг эвдэх тохиол буй
Газрын хүч задрахдаа
Огторгуйг шатаах тохиол буй
Эвдрэхүй байгаа ахуйд
Засахуй байх нь нэурит үнэн

**Арав. Засахуйн их ертөнц**

Билэг зад тооцоогоор засахыг
Бөө их ертөнц гэмой
Биеийн хүч авьяасаар засахыг
Бөх их ертөнц гэмой

Засахуйн хоёр ертөнцийг
Хөх их ертөнц гэмой
Ариун бузрыг хольдоггүй
Бөх их ертөнц хөх билээ
Бие болоод оюуны хөх их ертөнц
Засахуйн билэг ажгуу
Засаж тохинуулваас тэнгэр ажгуу
Оршихуй засахуйг тэнгэр болговоос
Тохинуулагч тэнгэр нь сүлжихүй ажгуу
Хар их ертөнц устахуйн билэг
Харлуулан тохинуулах тэнгэр нь
Цуцрахуй цуцахуй ажгуу
Оршихуй, сүлжихүй, засахуй, устахуй
Оломлохуй, оосорлохуйн билэг ажгуу
Байгаа бүхнийг хорвоо гэмой
Байгааг танивaaс ертөнц гэмой
Байлгахыг тэнгэр гэмой
Ертөнцийн аялгуу мөнх оршихуй
Айлд нэүрит засаг тогтоохоод
Ертөнцийн аялгуу төрийн нэгэн цаха билээ
Булхай үгүй айлыг
Бат бэх төр гэмой
Бүтэн улс Их Монголын төрд
Бөх нэгэн цаха
Ертөнцийн аялгуу оршном за

## Е. ТЭНГЭРИЙН АЯЛГУУ

Цагийг тохинуулахыг тэнгэр гэмой
Цаламдах тэнгэр морьтон болгов
Нүүхүйд зохицохыг тэнгэр гэмой
Нэүрит тэнгэр Өтүгэ-ээс үүсэв
Сэлгэн тохинуулах тэнгэрийн үүсэлд
Сэрэхүйн зохицол аялгууг олов
Сэлгэхүйг дагаж айдас нөмрөөд
Айдсыг тохинуулах тэнгэр үүсэв
Айл нэгэн зохицохуй болов
Мугулюй мөрөөдөл зохицохуйг тунгааж
Эвцэж тохинуулах тэнгэрийг сэтгэв
Мөрөөдөл тэнгэр биш ажгуу
Манукол хурилдай олохын тэнгэр
Манай гол элчүүд танихын тэнгэр
Хөх монгол тохинуулахын тэнгэр





Айл эрдэнэ засахуйн тэнгэр ажгуу
Айдсыг халсан тохинуулагч ажгуу
Арван түгээмэл арвидахын тэнгэр
Таван тусгаар тогтнол
Нэгдэхүйн эв овын тэнгэр
Нэүрит засаг тохинуулахуйн тэнгэр
Төрөөр бадраахуйг ертөнц гэмой
Төрөөрөө бадрахуйг тэнгэр гэмой
Тэнгэрийн аялгуу төрийн нэгэн цаха ажгуу
Булхай үгүй айлыг бат бэх төр гэмой
Бүрэн улс Их Монголын бөх нэгэн цаха
Тэнгэрийн аялгуу долоон үед удамшиж
Мөнх оршном за
Манукол тэнгэрийн улиралд
Алангоо эх эв эеийн тэнгэр
Амбагай хаан айлын тэнгэр
Алангоо эх өгүүлрүүн
Мөлсү-г зэвт сумаар сэтгэвээс
Мод мэтээр хугалж болно
Таван хөвүүний мөлсү
Тус тусдаан ганц болбаас
Төбэ бус хүн дүрс мэтээр
Тасалж хугалах амархан ажгуу
Та таван хөвүүний мөлсү
Тугаарын нэг ээ болбаас
Турхан хүн хугалж тасалж
Тийм ч амар эс чадмой
Миний үг миний тэнгэр
Миний тэнгэрт төрсөн
Малига гурван хөвүүд
Тэнгэрийн хөвүүд хэмээсэн
Алангоо эх эв эеийн тэнгэр
Амарлуулан тохинуулагч билэгтэн ажгуу
Амбагай хаан өгүүлрүүн
Хөг бүтээх гурван нэүритээс
Хулжиж холдсон миний тэнгэр
Өтүгэ тэнгэр арилсан хэмээн
Өнгөц сэтгэсэн миний тэнгэр
Мугулюй тэнгэр мөнхөрсөн хэмээн
Мунхаг болсон миний тэнгэр
Манукол тэнгэр мөнх хэмээсэн
Нялх зөнг миний тэнгэр

Алангоо тэнгэрийг аялгуу болгоогүй
Амбагайг цовдолсон тэнгэр
Тэнгэргүй буйраг Чуиныг
Тамын элч байсныг мэдсэнгүй
Алтан нэрт хааныг би
Алуурчин байсныг мэдсэнгүй
Хамгийн хаан улсын эзэн байвч
Харьд ураг холбосон зөнөг ч
Тоть мэт торлогдсон тэнэг ч
Шир мэт тэлэгдсэн ч хаан билээ
Чонын үүрэнд өрөвдөж ордог бус уу
Цогийн гэрлийн манадаг бус уу
Ариун бузрыг хольдоггүй бус уу
Итгэл дунд харддаггүй бус уу
Инээсэн бүгд нөхөр биш ажгуу
Уурласан Балхасчи дайсан биш ажгуу
Амбагай хаан Балхасчиар хэлүүлэхүйг
Анд Худэй цэцэнд өртөөлөөрэй
Харгай модонд хадагдав
Хүрэн зүрхээ хайр болгов
Бүдүүн модонд цовдоглогдов
Бүлээн цусаа ертөнц болгов
Бөх модонд тэлэгдэв
Бүтэн биеэ амар болгов
Хамаг монголоо бодон баясав
Хаан тохинуулагч тэнгэр олов
Хөрч үхэх дэнсэн дор
Хөх монгол бүрхаан тодров
Хамаг монголд зарлиг болгосугай
Худэйн дуут бүгд сонстугай
Хабул хааны хотола-д өгүүл
Миний Хадан тайшид өгүүл
Хуурваас анд хэрэггүй
Хуваавaac адуу хэрэггүй
Андын дэм болтугай
Хамар багтваас идтүгэй
Хаяа багтваас буутугай
Айлын амь нэгэн болтугай
Айл эрдэнэ болтугай
Тэнгэрийг хаан болготугай
Хорбори мөлсү болтугай
Таван нэгдэхүйн ухаан болтугай





Мөнх тэнгэрийг олов би
Үхэвч тэнгэрт мөнхрөв би
Монголчууд тэнгэрийн улс болтугай
Таван хурууны хумс тамтартал
Арван хурууны хумс арилтал
Хоёр хөлийн хумс хаттал
Хөх нуруутууд тэнгэрийг сахитугай
Ачийг минь автугай
Нэурит үнэн үг хэлэв би
Нэмж хасахгүйг Балхасчи мэдтүгэй
Хөх нуруутын тэнгэр мэдтүгэй
Хөх монгол тэнгэр их Монголыг
Хөдлөхүй бүрт аврана гэвээс үгүй
Шарлахын цагт миний элч
Шар монголыг тэнгэрээр тохинуулахгүй
Шарлуулж устагчийг шараар хорлож
Шарлаж тохинуулж цагийн хүрдэнд захирагдмой
Харлахын цагт миний элч
Хаан Чингисийн тэнгэрийг өртөөлмой,
Хар монголыг тэнгэрээр тэгшитгэмой
Цаха найман аялгуут өртөөлөн
Цагийн монголд мэдүүлмой
Цахлан зүүгдэн босох уу
Цөмрөн унах уу гэдгийг
Цэгнэх нэг билэгтний хувь болгосугай
Гурав дахь элч өртөөлөгч биш
Гурван үед яс хагалагч билээ
Хөх толбо арилахын өмнө
Хөг бүтээх хувь дахиад олдохгүй
Тохинуулахуйг тэнгэр гэмой
Ерэн есөн тэнгэртэй хөх монголд
Төбэ бодис хөх толбо
Тэнгэрийн ниргэлтээр оршигчийн тамга билээ
Чингис эрдэнэ тэнгэр билээ
Төрийн найман цаха аялгуу
Тэнгэрээс залрагч хаан билээ
Үүслийн олзыг хойдод дархлан
Мөн төбэ бодистоныг бадраасан
Ёсыг удамшуулж, тэнгэрийг тэгшитгэн засагламой
Тэнгэрийн аялгуу Хөх монголын сүр билээ
Тэнгэрт эс мэндэлвээс хөх нуруутууд
Суумалын зовлонгийн чанга бүгдийг

Жаргал хэмээн сэтгэсээр
Мунхагийн харанхуйн хонгилд
Мунжийн ертөнцөд ганц хөлт
Тийрэн улсууд Өтүгэ рүүгээ хийсмой
Өрлөлдөн цавчилдан алалднам за
Цаха аялгууг хөх толботууд удамшуултугай
Хөх монголын тэнгэрийн улс оршутугай
Их Монголын төрөөр бадартугай
Миний элч эзэндээ хүртүгэй
Толуйн тэнгэр ертөнцийн бөөгийн задаар
Чингис мохоон гэсгээгч мунхагийг ниргэтүгэй

## Ё. НЭҮРИТ ИРГҮНИЙ АЯЛГУУ

Есөн цагаан, хоёр хөх
Оршихуй, сүлжихүй, засахуй
Нэг хар ертөнц болбаас
Устахуйн бодис билэг ажгуу
Бодис билэгийн амин чанарын
Мөнхий орчил нүүхүй ажгуу
Нүүхүйд зохицон тохинуулахуй нь
Хөх толботын жам сэлгэхүй ажгуу
Сэлгэж эс чадах нь суухуй болном
Суухуй арга бөгөөд тэсэхүй ажгуу
Сэлгэхүйн дөрвөн улирлын дэнсэнд
Оломлохуйг удамшуулсан ойрдууд
Сэтгэхүйгээр биш заншихуйгаар
Сэрж тохинуулж хөх болжээ
Дөрвөн улирлын хөх сэрэхүйг
Нэүрит сэрэхүй гэмой
Арван хоёр их ертөнцийг удамшуулаад
Оршихуй болговоос нэүрит сүлжихүй
Нэүрит сүлжихүйг тохинуулахуй болговоос
Нэүрит Дэуло, төр засаг ажгуу
Нэүрит тэнгэрт мэндэлж ертөнцөд бойжоод
Нүүхүйд зохицвоос иргүн ажгуу
Манай гол ил болбаас Монгол ажгуу
Хөх монгол иргүн хэмээх
Хүрдэн орчуулагч амин чанарын
Сүлжихүйн учир ийм ажгуу
Ил элч дэмчийг бойжуулах
Иргүн аяндаа төрсөнгүй
Өтүгээс Хөх Монгол хүртэл





Чийг тоос хий дэнсийг танисаар
Өөрөө хөх Монгол иргүн боллоо
Иргүний аялгуу улирал бүрт
Ижилгүй бөгөөд тэнгэртэй ч байлаа
Тэнгэргүй ч мөрөөдөл байлаа
Иргүний аялгуу хөг бүтээж буйг
Илүү дутуугүй шалгах ааш буй
Хорвоод баярлаж хүнд гомдвоос
Тэнгэртэй иргүн үгүйн шинж
Ертөнц билэг болоогүйн шинж
Оломлохуй оршихуйд удамшаагүйн шинж
Уул усандаа баярлавч хорлож
Унаган андаа гомдовч нууваас
Тэнгэр ертөнцөөс хаягдаж буйн шинж
Оломлохуй тасарч оршихуйгаас цуцарчээ
Өнчин хүү шангас галдаа баярлаваас
Оломлохуй оршихуйд удамшсаны шинж
Ахдаа баярлаж айлдаа зүтгэвээс
Ахуйт төрөөрөө бадраагдаж буйн шинж
Өөртөө гомдож ертөснийг хорловоос
Эмд шунаж эдэд захирагдваас
Өндөр төр сохорч өөдсний шинж
Хатад шивэгчнээ худалдваас
Хаалганы цаана эмс нуруугаа
Нууцаар зовоож наадваас
Хүүхэд гэрээс дайжин гуларваас
Хөгшид үхэгсдэд атаархваас
Хөх монгол харласны шинж
Хүслийг хясал дийлвээс
Хүндтэй элч иргүнийг эвдвээс
Сайн муу хоёр эвлэрвээс
Ариун бузар холилдвоос
Алмас хаанаар суух дөхвөөс
Хуурамч зараар ноёд тодорвоос
Хувхай яс хувь хүртвээс
Харлаж улайж шарлахуй
Хамтдаа бүгдийг хамарсны шинж
Нэүрит засаг үгүйн шинж
Нэүрит засаг үгүйд юу болохыг
Нэхэн санахад зориулж хэлсү
Иргүн нар Өтүгэ улирлыг шүтмой
Төр нь иргүнээ гутаамой

Ахуйт төр хоосормой
Төгс сайн иргүн дайснаар тооцогдмой
Босуул хүн ноён болмой
Айлыг хорлож бузарламой
Таван нэгдэхүйг тарааж мартмой
Нэүрит засгийг устгаад олз гэвээс
Нэг ч иргүн үлдээгүйн шинж
Худгийн ус ундарлаа гэхэд
Амсар халих нь бохирдохуй
Хувь тавиланг голлоо гэхэд
Эсрэг зөрөх нь мөхөхүй
Нэүрит засаг үгүйд иргүн үгүй
Төрөөр бадраагдахгүй иргэн
Түүнд мохоожоод хэрэг юун
Төр байлаа байлаа гэхэд
Ахуй үгүйд амьгүй ажгуу
Буруу бодол байдаг ажгуу
Бяруут хувааж хуваавааас
Бодол биш тэнэгрэл ажгуу
Андуу бодогч байдаг ажгуу
Ахуйгаа төрөөс салгаваас
Алдаа биш солиорол ажгуу
Ахуй үгүй төр байлаа гээд
Хаанаа даахгүй өөднөм зэ
Иргүн үгүй улс байлаа гээд
Зовлонгоо жаргалаар сэтгэмой
Атгаг санаа байлаа байлаа гээд
Алтыг тунбаогоор соливоос харлахуй
Өширхөл байлаа байлаа гээд
Өвгөдөд тун бао бэлэглэвээс алуур
Алтан улсыг цөмлөх гэж
Амбагай хаан тунбао сэдсэн
Сартуул улсаас өс авах гэж
Их хаан зоос цутгасан
Махалдай газайг маллах гэж
Манай хаад зоосонд дурлуулсан
Аялгуут нь атгаж авах гээд
Алтан өргөөт хаан зоос хийсэн
Иргүнийг төрөөр бадраах хаан
Их зоосоор өөрөө бадрах юу
Адуут зоосоор солиод
Агт болгож дөрөөлөх юу





Алтаар зоос цутгалаа ч
Аарүүлын оронд идвээс үхдэг бөгөөтөл
Шүлсний хөөс ундаа болдог бус уу
Шүдний чигжээс хоол болдог бус уу
Хяруул гөрөөс идэх заягаар
Арслан барс болсон бөгөөтөл
Хүчгэнэ туулай хөөгөөд цадах юу
Аргаль янгир идэх заягаар
Чоно ирвэс болсон бөгөөтөл
Чогчиго богширго барих юу
Төрөөр иргүнийг бадраах үүрэгтэй бөгөөтөл
Тунбаогоор төрийг бадраагаад хөгжил биш ээ
Ингээр солигдсон тунбао
Ботго гаргаж үржих юу
Тунбаог хэмд авлаа гээд
Хэмлэж бас болно гэж үү
Шүүсэнд тунбао аваад
Шүүлэг уурны тавиганд өрөх үү
Ахуйг тунбаоӷоор орлуулаад
Ахуйт төр хоосрох бус уу
Ардаасаа гуйхуй дээрэмдэхүй
Хулгайлахуй хуурахуй болох бус уу
Хэрээ хултаар дайлуулбаас
Чингис хаанд доромжлол бус уу
Хэрэггүй тунбаог үнэтэйд тооцвоос
Доромжлол биш гэж бодох юу
Хүсэшгүй муут Их хаан хүсэв
Үзэшгүй муухайг иргүн үзмой
Ерын мууг их хаан хүсэв
Цөвүүн цагийг Их хаан дуудав
Таван зуун жил монголыг тамлах
Тахлын цагийг тунбао авчирнам
Толуйн хөвүүд төрийг эс авбаас
Төбэ Мэн бодис өөрийгөө устгаж
Хөх толботыг Өтүгэ авирлуулж
Хөл доорхи түймэр мэт дүрэлзмой
Уст хожуул шиг унтармой
Хорвоогийн дэнсийг тооцож болдог адил
Хойдын заяаг задаар тохинуулнам
Билэг зад тооцоо байлаа гээд
Байнга хэрэглэж хэрэглэвээс
Зад биш зүүд болдог ажгуу

Онон мөрний оймж туулж
Өгсөж уруудаж болдог бөгөөтөл
Ховоогоор ширгээх үгүй ажгуу
Нэүрит засгийг хэрэглэж хэлцэж
Больж сэргээж болдог бөгөөтөл
Соливоос төрөөр гутаагддаг ажгуу
Идэр мөрний усыг
Эрэг сэтэлж салаалж болдог бөгөөтөл
Элсээр боох үгүй ажгуу
Нэүрит засгийг өөлж муулж
Хасаж нэмж болдог бөгөөтөл
Шорон цагдаа тунбао нэмбээс
Иргүнийг гутаадаг ажгуу
Отог удгана ховстой авитлагчийг
Багасчийн ёсонд бөө гэдэг бөгөөтөл
Газар цөлмөн өстнийг цаазалж холыг мэдэгчийг
Их Монголд бэгинү цолоор шагнадаг
Хэлцэгч нэгийг даваад
Кавказад мэргэӊ болдог бөгөөтөл
Мянган жилийн холын үнэнийг
Магадтай өчвөөс Их Монголд
Бөө төлөгч мэргэнээр тодордог
Барилдсан хоёрын нэгийг
Харшаарт бөх гэдэг бөгөөтөл
Булууг бяц аттаагүйг Их Монголд
Бөх гэдэгтүй ажгуу
Өгөөдэйн хатан өсөлсөн булхай юу
Зөв хөгжлийн хэлмэлийг
Зөөлгөж Багдадад яагаад хүргэв
Тохта бэг төрийн өстөн юу
Хөх хэлмэлийг юуны учир
Хүргүүлж Арабад яагаад өгөв
Засаг барьсан гурван жилд
Замаа яагаад буруулав
Алтан хэлмэлийг юуны учир
Аламат Исаманд яагаад өгөв
Турхан Ахай тархины тураалд
Тийм амархан өртөө гэж үү
Төр болоод засгийн нууцыг
Төрөл бус хүнд алдах хэрэг юун
Төсөр газрын ямбатанд өгөх
Баахан шорон байгуулаад төр гэх





Багдад Халифт Турханд жаргал юу
Шавар балгас босгоод төр гэх
Рокүэддин Турханд иргэн юу
Хадан хясаат шоронг төр гэх
Кавказын хоёр Давид элч юу
Хатан ахайд мэргүн юу
Гүнзгий шоронг засаг гэх
Гүржийн хоёр Давид
Гүн билэгт Турханд мөргүн юу
Искандрын ханыг төр гэх
Персийн Аригун ноён дэмч юу
Төмрөөр балбаад үл эвдрэх цайзыг
Төр хэмээн гайхуулах Мосхада
Турхан ахайд багш юу
Дөрвөн нэүрит үнэнээр
Иргүнийг бадраах Чингис хааны засаг
Дөчин мянган жил шалгагдаад удамшсан
Нэүрит үнэн нэүрит засаг
Хөх монголын иргүӊий аялгуу
Хөл дорхи түймэр мэт сэрээн
Хуучныг агуу гоо болҫон
Хөг бүтээх засаг ажгуу
Хөх монгол иргүний аялгуу
Хойдод мөнх оршгүгай удамштугай
Хүрдэн орчуулагч Чингис хаан
Хүмүүний хорвоод өөрөө мандаж
Нартай зэрэгцэн гэрэлтмой

**Ж. НЭҮРИТ ЗАСГИЙН АЯЛГУУ**

Есөн зуун мянган жилийн тэртээ
Эрэгнэгийн улаан бургадад
Хөх нуруут хүүхэд мэндэлжээ
Эрэгнэгийн хоиин эндээс нүүжээ
Алтай, Хангай, Хар жодоотоос
Есөн мөрөнд ирж үржсэн ажгуу
Хөх нуруутууд нөмрөгөө Дэуло гэжээ
Агуу гоо бүгдийгээ нэүрит гэмой
Үлэмж сайн бүгдийг фай гэмой
Аялгуут гурван улирлын эцэст
Чингис хааны тэнгэр ертөнц ниргэж
Хөх Монгол иргүний засаг байгуулав
Нэүрит засаг хэмээн дээдлэв

Соркуктани бэкинү надад
Улаан бургадын дэрсүдэд-ээр шагнав
Эрэгнэгийн улаан бургад өлгийд
Эзэн Чингистэй миний эцэг анд болов
Худуга бөө Дөрбэ догшны хөвүүд
Толуй эзний иргэд болов
Үнэнч хатан Есүй нохой жилд
Үглэн түгшин Чингис хаанд хэлжээ
Төрсөн бие түлбэрэх
Түмэн амьтны хууль буй
Уул бие улбархуй
Удамт амьтны жам буй
Тулгуур бие туйвах
Төрсөн амьтны насан буй
Тэр болбаас яах вэ
Туг их сүлдийг хэн өргөх вэ
Төрсөн дөрвөн хөвүүнээс чинь
Төр барих нь хэн бэ хэмээв
Хан хөвгүүд вангууд хатад
Харц ил элч дэмч иргүн нарт
Хариу айлдах эсэх яахыг ,
Хааны тэнгэр ертөнц мэдтүгэй
Хатуудсан үг байваас өршөөтүгэй
Хатан би буруу хэлбээс айюу гэжээ
Чингис хаан өгүүлрүүн
Үхэл надаас тойрох мэт
Үнэхээр түүнийг сэтгэсэнгүй
Хөвгүүд үг хэл гэсэн Чингист
Толуй хажир өчихдөө
Хаан эцгийн нэрлэсний дэргэд
Халхавч сануулагч сэрүүлэгч болж
Уриалах дуунд уухай болж
Унах моринд ташуур болж
Холын аянд хошуучлан
Ойрын дайнд оролцон туслан
Бөө бэгийн зад дор богжийж
Хаан ахын харц дор халширч
Хатан эгчийн халамж дор амарч
Зодолдохын цагт зодолдож
Жаргалдахын цагт жаргалдан
Золихын цагт золио болж
Өртөөлөхийн цагт өртөөч болж





Гоо нүүрээ түлэн баран
Өндөр нуруугаа бөгтийн үүрэн
Өнчин өчүүхний төлөө
Гэрийн нохой мэт үнэнч
Гэнтү чоно мэт соргог
Гэгээн билэгт файкүмэн мэт
"Үл хождон зүтгэж явъя" гэсэн гэрээсээр
Золио болсон Толуйн цогцосыг
Зөөн өртөөлөн байж
Захиран явсан улаан бургадад
Задын дор онголсон би
Толуйн хажираар Чингисийг өртөөлөх
Төгс босоо голчийг илгээсүгэй
Цөөд хайрханд цацал өргөхдөө
Нэүрит засаг-ийн ертөнцдөө шүтгүгэй
Хөх огторгуй өлгийгөөс үнэнийг гуйхдаа
Мөнх тэнгэртээ өөрийгөө шүтгүгэй
Хөх монгол иргүний дээд сүлд
Хөг бүтээх нэүрит засаг
Хөх нуруунд нь заясан
Хорвоогоос монгол иргүнд өгсөн
Хабсу их эрдэнэ засаг ажгуу
Хонгилд нарыг орлох нэүрит засгийг
Хараатай аниатай явсаар олоогүй ажгуу
Хатуу хэцүүгийн дээд туйл
Таван зуун тавин шалтгааныг
Халшралгүй даван танин мэдэж
Хабсу их ертөнцийг өөртөө олж бойжиж
Хабсу нэүрит засгийг байгуулсан ажгуу
Хорлонтойд аадар нэүрит засаг-ийг
Хорлон устгаж явсаар олоогүй ажгуу
Өрөө цоололдон асуулдан
Өнчин зүрхээ сугалан алалдан
Өчилдөн хэлэлцэн хүлээлдэн мөрөөдөн
Ертөнц тэнгэрээ олж таньж
Өргөн нэүрит засаг-ийг байгуулсан ажгуу
Тэнгэр ертөнцийн дээд төр
Төгс нэүрит засаг-ийг
Тарвайж арвайж олоогүй ажгуу
Таван мөчний яс элэгдтэл хүсэж
Тэмтэрч хол тавьсаар байгуулсан ажгуу
Ухааны дээдийн нэүрит засагтай

Ууж дуниарч учраагүй ажгуу
Шүлсээ шимэн ундаалж
Шүдээ мөлжин хооллож байгуулсан ажгуу
Учрыг олж уулыг ургуулж
Усыг илч болгох
Гучин таван эрдмийг шавхан
Хасбу нэүрит засаг-ийг байгуулсан ажгуу
Оршихуй сүлжихүй засахуйн
Оломлогч нэүрит засаг-ийг
Олж алдаж явсаар байгуулаагүй ажгуу
Мэдэхүйн дээд нэүрит засаг-ийг
Бодож дуурайж яваад олоогүй ажгуу
Манукол хүртэл мандаж явсан зүтгэсэн
Найман зуун мянган жилийн олз
Нэүрит үнэнээр байгуулсан ажгуу
Тэнгэрийн соёрхолт нэүрит засагтай
Таргалж турж учраагүй ажгуу
Төгс билэг хүчээр цоглоож удамшуулж
Төр мэдэх Чингис хаан байгуулсан ажгуу
Хүслийн дээд нэүрит засагийг
Хүлээж тосож байгаад олоогүй ажгуу
Гарзгүйн ерөн есөн аргыг
Газар мэт үнэнчээр хэрэглэж занших
Гандаж хөлдөж байгуулсан ажгуу
Арван түгээмэлт нэүрит засаг
Ахуйт төрийн арван түгээмлийг
Аргалж булааж олоогүй ажгуу
Арван хурууны хумсыг баран
Уулыг билгээр нэвт харан
Хүсэж зүтгэж байгуулсан ажгуу
Айл эрдэнийн нэүрит засаг-ийг
Аргаар заалгаж олоогүй ажгуу
Айдсыг үдэж зүтгэж байгуулсан ажгуу
Дээсний гурамсан мэт нэүрит засаг-ийг
Дээдсийн зарлигаар олоогүй ажгуу
Дэмч, анд монголын аялгуу
Дэуло-гийн цах болж байгуулсан ажгуу
Есөн хүслийн нэүрит засаг-ийг
Ерөөл мөрөөдөл задаар олоогүй ажгуу
Ертөнц тэнгэрийн аялгуу хөгөө олж
Ерэн цэвэр чин шударгаар
Ерэн есөн аргаар нүүхүйд зохицсон





Оршихуй, сүлжихүй, засахуй, усгахуйг
Оломлохуйг, оосорлохуй, бүслэхүй болгож
Ойр холын ялгаан дээр байгуулсан ажгуу
Арван таван төгс нэүрит засаг-ийг
Аргатай нэгнээр заалгаж олоогүй ажгуу
Ерэн есөн тэнгэрт мэндэлж
Арван хоёр их ертөнцөд бойжин
Ащдын буянг нүүхүйгээс сэрж
Авч гээж байгуулсан ажгуу
Ээх наран нэүрит засгийг
Эрж хайж олоогүй ажгуу
Эрхийн аялгуут нэгэн цахыг
Эргэх нүүх хорвоогоос таньж
Эрээлэн сэлгэх хөх нуруутаас мэдэж
Эзэн Чингис байгуулсан ажгуу
Оршихуйн үүсэл нэүрит засаг-ийг
Олъё олъё гээд олоогүй ажгуу
Оломлохуй оосорлохуй, сүлжихүй
Засахуйн энгийн бүгдээр байгуулсан ажгуу
Булхайд аадар нэүрит засаг-ийг
Бууръ сэлгэж олоогүй ажгуу
Үхүүлж доройтуулж тамлах
Үгүйрлийн хар ертөнцөд
Үрэгдэж чирэгдэж тамлагдаж
Үнэн худлыг танин мэдэж
Эдэлж туулж байгуулсан ажгуу
Ихэмсэг нүүхүйн нэүрит засаг-ийг
Инээж наадаж олоогүй ажгуу
Эгэмний мах ясжтал
Өсгийн арьс туурай болтол
Эвлэж олж байгуулсан ажгуу
Оршихуйн гол нэүрит засаг-ийг
Оноож алдаж олоогүй ажгуу
Оломлохын дээд олзыг
Оюундаа сэрэхүй биеэндээ зохицохуй
Оршихуйдаа Чингис болгож байгуулсан ажгуу
Нэүрит засаг-ийн хааныг
Нэрлэх гээд Чингис гэсэнгүй
Нэүрит үнэн,нэүрит иргүн
Нэүрит улирал,нэүрит засаг
Нэгэн бөх биет амин чанар
Дөрвөн цахт их засаг

Гурван дөлт галт засаг
Хөх монгол иргүнийг төрөөр бадраах
Хөг бүтээх цагаан засаг
Хуучныг агуу гоо болгох
Гурван эрдэнэ засаг байгуулаад
Чингис хаан болсон ажгуу
Арван таван шинжит нэүрит засаг-ийг
Байгуулж болно нураaж болно
Аялгуут нэүрит дээд үнэнийг
Хаяж болно,мартаж болно
Хохирлыг дааж эс чадмой
Харин нэүрит үнэнийг гэвээс
Зовлонгийн чанга бүгдийг
Жаргал хэмээн сэтгэж өмнөөс дордмой
Нэүрит засаг-ийн арван таван шинж
Нэгэн амин чанар болсон нь юун бэ гэвээс
Хөх монгол иргүнийг бэлдмой
Хөг бүтээхэд ил элч дэмч
Билэг хүчээрээ өөрөө тодормой
Нэүрит үнэнийг төр болгомой
Нүүхүйд хоргүй зохицмой ,
Ахуйт төр арван түгээмэлтэй баймой
Адуугуун идээгээн бэнү а урук болгомой
Хэм шүүс төлж чаддаг болгомой
Суралцахаар дагагсад бадармой
Хабсу хасу нар буруу эргэж
Хар их ертөнцийг удамшихаас хөөмөй
Нар зөв эргэсэн хабсу хасу
Хамагдваас баяжиж мандмой
Шорон цагдаа үл шаардагдмой
Айлд булхай үл оршмой
Нэүрит засаг-ийг айлд баримой
Гурван эрдэнэд оршмой
Таван тусгаар нэгдэхүйг
Төрийн босоо голч болгомой
Онон мөрний усыг их байлаа ч
Оймж туулж болдог бөгөөтөл
Ховоогоор ширгээх үгүй ажгуу
Нэүрит засаг-ийг хэрэглэж болдог бөгөөтөл
Нэг шинжийг хасваас
Хохирлыг нь даах гэж үгүй ажгуу
Идэр мөрнийг сэтэлж





Салаалж болдог бөгөөтөл
Элсээр боовол задрах ажгуу
Нэүрит засаг-ийг өөлж муулж
Хасаж нэмж болдог бөгөөтөл
Хохирлыг нь даах гэж үгүй ажгуу
Хөх Монголыг мунхаг муухай
Ноомой дорой гэж боддог бөгөөтөл
Шоронгүй засаг байгуулсан нэгэн үгүй ажгуу
Үхүүлж доройтуулж тамлагчийг
Үглэн цагдаж тамлаж мохоодоггүй бөгөөтөл
Дөрвөн хасбу хасыг буруу эргүүлээд
Үхүүлж доройтуулж тамлагчийг цэвэрлэдэг
Дөрвөн цахат төрөөр бадардаг
Гурван оломлогчтой засаг байгуулаад
Гайхуулсан нэгэн Монголоос өөр үгүй ажгуу
Хүчит цэрэг, алтны сангаар зогсох засаг
Хүчлэн байлдаж хядан сөгдүүлж чаддаг боловч
Хүмүүнээ ил элч дэмч иргэн
Хөг бүтээгч болгосон нэг ч засаг
Нэүрит засаг-аас өөр үгүй ажгуу
Хөх Монгол иргэн ил элч дэмч боловч
Хүмүүнийг дууриаваас араатан ажгуу
Хүмүүнүүдэд хөх Монголыг дууриах
Хөл хэл байвч авьяас үгүй ажгуу
Хорвоогийн хүмүүнийг иргэн болгох уу
Хуучин хэвээр нь хүнээр байлгах уу гэдгийг
Хамтад нь зэрэг хүсвээс
Хоёр нарыг мандуулах гэсэнтэй адил
Худал үнэн холилдож хор найрагдмой
Олон нь үнэн цөөн нь худал
Сэлгэдэг нь худал суудаг нь үнэн
Суумалын төр оршино гэж
Хэлж болдог бөгөөтөл хийвээс
Хясах хохиролыг даахад бэрх
Их Чингис суухуйг устгамой гэж ниргээд
Суудгийг сэлгэхүйд сургамой гэж ниргээд
Хабсу хасуг зөв эргүүлэхэд
Хамагдсан зөөгдсөн харь өөр
Төрөөр бадраагдаж харанхуй гэгээрлээ
Их Монголын хаан ор суугч үхэвч
Чингис амин чанар нь мөнх оршном
Сэлгэдэг иргэн сөнөж болно

Хорвоогийн нүүхүй мөнх хөдөлгүүр
Нүүхүй хорвоогийн жам байхад
Суухуйгаар зохицохуй зүүдний тэнэгрэл ажгуу
Ганц хөлт тийрэн улс зогсож
Гал мэт хохиролд идэгдэж хямармой
Тийрэн улсууд хаан сонгож тэнэглэмой
Хүмүүн нь зэрлэгшиж араатанжмой
Эвхэгийг зэрлэг байхад
Хэн буурыг сонгож бусдыг хөнгөлөв
Эртэй ухаантай нь буур болдог бус уу
Үхэр зэрлэг байхад
Бухыг хэн яаж сонгох вэ
Үртэй хүчтэй нь бух болдог бус уу
Хонийг зэрлэг байхад
Хуцыг хэн сонгов
Төлтэй ястай нь хуц болдог бус уу
Дэлтэй гөрөөс зэрлэг байхад
Азаргыг яаж сонгох вэ
Тэнгэртээ шандастай нь азарга болж
Тэнэмэл бусад нь зайлж зуугуул бус уу
Тэнгэрт мэндэлж ертөнцөд бойжоогүй
Ил элч дэмчийг иргэн булхай аль болох нь
Үл ялгагдах хүмүүний хорвоод
Үнэн нь боол булхай хаан ажгуу
Махан бодиор магадлагддаг суухуйд
Магадлагч нь чанар биш тоо ажгуу
Монголжсон ил элч дэмч
Иргүн үгүй болохоор суухуйн хорвоо
Мянга мянган газрын сууринггууд
Булхайгаас хаан элчээ тодруулмой
Хаанаар суунгуут эрдэнэ болчихдог гэж үү
Элчээр зарагдангуут ил болох уу
Ертөнц тэнгэрийг юунаас яаж
Оршихуй засахуй сүлжихүйг
Оломлогч тохинуулагч дэмч болох вэ
Сумалын засаг-ийн амин чанар нь
Сонгохуй хэмээн Року эд дин хэлэв
Зуун хүмүүн санал өгтүгэй
Тавин нэгэн нь тэнэг булхай
Дөчин ес нь цэцэн иргүн гэвээс
Хаан болохыг тэнэгүүд дэмжвээс
Сумалын засаг тэнэг булхайг





Хаанаар сонгоод халдваас хар толгой
Хага цохиулан тархиа асгах бусуу
Хөг бүтээх гэж юу вэ хэмээвээс
Року эд дин толгой сэгсэрч
Хөл гартаа зүүсэн алт чулуу
Алтан утсаар сүлжсэн нөмөргөө заагаад
Өөхтэйг амттай тансагтай
Өнгөтөнийг ховортой хэрэглэхүй гэмой
Бие үхвээс эд яах вэ хэмээвээс
Би авахгүй хүүд очно гэнэ
Дайтах болбаас хүү үүгээр яах вэ гэхэд
Дамлан үнэлж худалдана гэнэ
Дайнаас ирээд өмсөж хэрэглэнэ гэнэ
Дайнд үхнэ гэвэл яах вэ гэвээс
Хаа хаа инээж хөөрөн
Хүү минь дайнд явахгүй гэнэ
Турхан ахайд зөвлөхөөр ирсэн
Фитима Року дин хоёр
Хөнжил нөмрөг заагаад
Хөг бүтээхүй гэмой
Суумалд засахуй үгүй ажгуу
Суухуйд засахуй хэрэгтүй ажгуу
Суурины хорвоогийн зовлонгийн эх нь
Нүүхүйд оосорлохуй сүлжихүй оломлохуйгаар
Оршихуй хөгжихүй зохицохуй биш
Нүүхүйг хорлож тэсэж байгаа ажгуу
Есөн зуун тавин мянган иргэнтэй
Хоёр зуун сая малтай хөх монгол
Есөн мөрний сав нутагт
Гурван зуу гаруй хэлээр хэлэлцдэг
Таван өнгө дөрвөн харь болоод хөх монголыг
Төрөөр бадраадаг нэурит засаг-аа халж
Ниргэгч Чингис хаан эрдэнэ засаг-аа олж
Хөх амин их засаг-аа гээвээс
Мөн Төбэ бодис цөөхөн толботууд
Шарлуулж улайлгаж харлуулах хорлол
Нялуун шулуун халуун дайнд алагдаж
Нидрэгдэж доройтуулагдаж үхүүлэгдэж дуусваас
Их монголд гарз нь юун билээ
Байхгүй Монголд гарз хэлэлцэх хэрэг юун
Байгаа суумалд гарз хэлэцэх хэрэг бус уу
Чингис унтарч хөх толботууд барагдваас

Чанга зовлон бүгдийг жаргалаар сэтгэсэн
Хүмүүн суумлыг хохироохоос нь аврах
Хоиины мөн Төбэ дээд бодисыг тээгч
Хөх нуруутууд хондод унахгүй болмой
Хорвоогийн хүмүүн амьтан бүхэн
Хар ертөнцтөний асгасан цусанд живж
Хүн амьтан болж төрсний хэрэг нь
Хэрээ болоод хултыг цаттахад зориулагдмой
"Хөх монголыг төрөөр бадраах хутагтай
Алтан дээд үнэний аялгуу"-аар чиглээд
Дөрөөлөн дэрлэгэн иргүнийг бадраах хутаг
"Төрийн найман цаха аялгуу"-аар ёсыг мөрдвөөс
Хөх толботууд нэүрит засаг-аар бадармой
Хөх Чингисийн ниргэлтээр бадраагдмой
Миний элч эртдэж оройтолгүй очтугай
Манусын Монголын элчийг сонсвоос
Их хааны тэнгэрээс нэүрит засаг заларч
Үүслийн олзыг хойдод дархлан засагламой

## ГУРВАН ЗУУН ХЭЛЛЭГИЙН УТГЫН ТУХАЙ

### А

1. Абулга-байнга авдаг тусламж
2. Абхагулга-бусдаар хураалгах татвар түрээс
3. Абхоригулугтун-доог болох тун
4. Айкугай-агуу гоо
5. Ажикай-ажгуу
6. Агасугава-олзлов
7. Абасу мину-авбаас
8. Адаргун- зажлагдахын зовлон үзэгч
9. Аиилахуй-заяагаар найруулагдсан үйл
10. Аиитхач наран-аялагч наран
11. Акугулдаба ача- аймшиг учирваас
12. Алтан чу хажир- алтан дээд үнэн
13. Анда-торлог мэт сүлжидсэн амь амьдралтай
14. Алтан бусэ-овгийн таван тусгаар нэгдэхүй
15. Амдуридарун/инару/-амин чанарын/ шарх сэдрэв
16. Амбалис-хэлсэний дараах байдал
17. Аланчухун-байдлыг мэдэх
18. Анилу бүлүдэ анитхатхун-айл бүлд хариуцуулагч
19. Ангулдаба ача-аймаар юм болбоос
20. Ариил үкэй-тийм биш байхаа, мэдэхгүй





21. Арбалава-олж нэмэгдүүлэв
22. Ауха-хэмжээгүй эрхийн пянг хэн ч даахгүй
23. Ахуй суухуй-арван түгээмлийн хэрэглэх
24. Аран тутраха-будааны хүүхдүүд
25. Эд аран-хүмүүс
26. Хэли уда-мөр цагаан
27. Акулху-цэгцэлж байлгах
28. Үл ахулху-алах /араас нь/
29. Алтан жандаг-алтан тагш
30. Аркумужу-аргамж
31. Антуригдарукму-/кооркомса-ун/-ядуугийн зовлон ясыг буталж, муугийн зовлон махыг урж
32. Араииэшхүэ-болзошгүй
33. Асархуии-асрахуй
34. Ариил үкэй буй-сэжиглэх юм үгүй

### Б

1. Бадачи-бидний
2. Кок бөртэ чинба-хөх толбот чоно санаат
3. Бэкину-бөө удган
4. Барагун болжажу-сэг зэм болох
5. Банума буйлалхужу элчи туииба-төгс билэгт бэлтгэгдсэн элч тавив /зарав/
6. Бү буталда хун-бүү жижгэрэгтүн
7. Бүдэ үкү буути-тав дахь дөрөв дэхь дээд өвөг
8. Бахаинжу амуй-бахархмой
9. Багура танилубасу болбажэ-заншлыг зааж мэдүүлэх
10. Бү инэмэгүлүткүн-элэг доог битгий бол
11. Бандалуда-нялх балчир юм шүү дээ
12. Бисаруглужу-давуу талаараа дурыг татах
13. Булижу абуба-ухааны хувьд гарцаагүй болгож авав
14. Бухагуи бахубариан-өрний өвчин,ууцны үр, өгзөгний мундас
15. Бишитэй-хачин их сэжигтэй
16. Бөлөги-болой
17. Бэлэки өгч-бэлэг сэлт
18. Богунутхаму-богинодмой
19. Биеэнгэбү-хувиа бодоод
20. Болдэйкэт күн-тусгаарлагтүн
21. Бүтэгэжү үл ахулжу-цусгүй алж
22. Бөэт-бөгөөд
23. Бөжүкэй-биз ээ
24. Бурсархаран-хайх илүүчлэх юмгүй

25. Булхай-хүнд тарьсан гайг өөрт тавьсан хишигээр сэттэгч
26. Булхайиижу-жанжин мэт завилж мангас мэт залгих этгээд
27. Бугуднь и-бүгдийн нь
28. Бита-их багагүй шийр бушгагтүй
29. Бүрхаан-далан дээд шинж төгс иргэн

## Г

1. Гоба-ача-гоба-үлэмж содон сайхан
2. Гөрүгүлижу-үг мэдэхгүйг авиагаар залах
3. Гэжү авасу мину-гэвээс
4. Гэгэбэр-хаяа бүрийгээр
5. Гүйлүлдэн хүмүлэлдэжү-учраа олохгүй гүйлдэх
6. Гингүшилжижү-хохирлыг ойлгож
7. Гол гэр даруга-багийг эрхэлсэн төлөөлөгч
8. Гунан насату-гурван дээдсийн заншил мэдэхүйц
9. Гичигина гогосун
10. Гологуд хурагад-найдаж үл болох /хурга ишиг шиг/
11. Гүрүхүрү-гүргэр бул чулуу мэт
12. Гүрүмэл тарүмэл-хөх монгол иргэний сэтгэлгээний язгуур ололт оршихуйн гурвалаар бүтээх зарчим заншсаныг хэлсэн нэр, тухайн хэллэгт үүслийн гурван эрдэнэ, тэгш дээдээр зохиогдсон үлэмжийн сайхан Алтай, Хангай, Хар жодоот, хаан, айл, таван тусгаар нэгдэхүй ханамжтай дээдээр гурамсан ургуулагдсан гэсэн өгүүлэл боловч үүнийг орлох өөр найруулгаар өртөөлөгд-сөн билээ.
13. Гэйиүд-гэрт суудаг боловч хулганы нүхэнд хоргодсон мэт сууцыг магтаад суугчийн дотоод сэтгэхүйн шаналгааг хэлсэн үгэнд орсон "гэртүд" гэдэг үг
14. Годулагдахуй бэн эбрэйнсүбэн яллагдахаа-өөрсдөөн
15. Годунгосутму-годон гуталт гэсэн үг. Гэвч худагт уялднам за гэж орчуулав
16. Годун госутту булгөлөху худусту хугажу-үгчилбээс годон гуталтаас өөр унаа малгүй болж худагтай хамт хатаж гэсэн утгатай энэ хэллэгийг худагт уялднам за гэж бичив
17. Гачуртту гогудалдажу сүбэжү /гулдуму/- жимд орж гэж орчуулав
18. Гулдуму-хөл алдмой
19. Гагуртту-гачуурт
20. Гогудулдажу-өлгөгдөж , сүбэжү-сүвэгчээр гүйж
21. Галчугажу-"гал болж" боловч харицулагын зарчим
22. Гэр эргүжү кулжүхү-гэрээ мөлжиж гэсэн утгатай. Гэр гэдэг үг





бол оромж доторхи хүмүүсийг хамтад нь хэлдэг учир "өөрийгөө мөлжиж" гэж орчуулав
23. Гүджүмү-гэдэг үг өөрөө өөрийгөө нэг юмнаас зүүх гэсэн санаа боловч зохимжтой утга нь "мөлжих" гэж сэтгэгдэж байна.
24. Гэрэисгэлэлдүхү-гэрийг хамгаалму "гэрийг маш их нөмөр хадны ёроолд баримой" гэсэн санаа. Уг үг бичигдсэн мөрийг бүтэн ойлговоос гэрээ нөмөрт барих гээд хожим нурж дарах чулуун өрдөсийн ёроолд барьсан гэсэн утгатай. Уг нь "минжнээс мултраад мангаст баригдав" гэсэн санаа боловч шүлгийн хэмнэлд багтахгүй байна
25. Гугусан-уудаг юмыг уух ёстой нь уучихлаа гэжээ. "Худаг хатаж" гэж орчуулав
26. Гуиа хагтажу-гуяа хаттах тухай аргагүйн эрхэнд хийх үйлдлийг хэлж байна. "Цусаа уух гээд гуяа хатгасан" гэсэн санаа. Ер нь хэдийд ингэх вэ гэдгийг эрэгцүүлэн бодоод ард нь буй /түгээмлээ бараад/ гэдэг үгнээс хамааруулан өөрийгөө хоосолж гэж орчуулав. Уг үгийн өмнө "забхажу жүүдлэжү" гэдэг үгс байгаа бөгөөд миний орчуулга үүнтэйгээ зохицож байгаа
27. Гүрүлгү маус малиами-гүрүлгү гэж үлэг гүрвэл, маус-мангасыг өрлөгч, малиа-ташуур үгчилбээс үлэг гүрвэл мангасыг өрлөгч, ташуурдмой болж байгаа юм. Маус гэдэг үг бидний долоон дээдсийн гэсэн утгатай
28. Гүрэлгүн рагчус- би үлэг гүрвэлд мангас гэсэн утгатай боловч рагчус бол мангас биш "би чамд тавьсан бүргэд" гэсэнтэй адил
29. Гэмиргүлн-зориуд ĝаслан зовлонд аваачих "ёрын хар усталын тамд зэрэгцэн очихдоо" чирсээр гэдэг үгийг өмнөх мөрөнд оруулав
30. Гэр-тэчэ-гэртээс. Гэрээс биш шүү. Гэрт хүмүүс гэж суурин хүмүүсээс ялгаж нүүдэлчдээс гэсэн санаа "Хөх монголыг" гэж орчуулав
31. Гулдуруму-өөрийгөө чирэх тэхдээ доошоо үхүүлж доройтуулж тамладаг сүйрэл рүү гэсэн утгатай "амьд амьтны дээд хуулийн эсрэг алд биеэ зориулмой" гэж зүйрлэв.

## Д

1. Дэурайэ чилянь ачажаиагату-дээд тэнгэрээс заяат. Та дээшээ харвал тэнгэр байхгүй. Огторгуй буй. Доошоо харвал газар буй, эргэн тойрон хажуу тийшээ харвал газар огторгуй хязгааргүй цэнхэртэн униартан харагдана. Үүнийг бид тэнгэрийн хаяа гэж эндүүрдэг. Гэтэл монголчууд өндрийн үл хүрэм орой , гүний үл очих ёроол , өргөний үл туулам хязгаар буй бүх хүчин зүйлийг тэнгэр гэж сэттэж байжээ. Ийм орон зайгаас хувь тавилангаа олж авсан хүмүүс хөх толботой төржээ. Олж авсан хувь тавилан "нэурит иосу" гэж Соркуктани

бэкину хэлжээ. Орой ёроол зах хэмжээх хэзээ ч үл хүрэм гурвыг хий тоос чийг дэнс дөрөв нөхцөлдүүлж "инару" /амин чанар/ мөнх гэж үүнийг сэрэхүйн дээд хязгаар гэж энэ сэцэн ухаарсан байна.

Тоос чийг агаар дэнсний дээд хуулиар орших буй "инару"-г Соркуктани сэцэн "тэнгэр" гэжээ. Үүнийг миний бүдүүлэг мэдрэхүйгээр хэлбээс тэнгэр гэдэг бол иргэний дотоод хүчин билэг, авъяасаар хэмжигдэх үзүүлэлт юм байна. Хичээл зүтгэлээрээ иргэний дотоод авъяасын дээдийг өөрийн хувь заяа болгосон учраас "Дээд тэнгэрээс заяатай хөх монгол иргэн" гэж хэлэгджээ.

2. "Дуба Төбэ-атом гэсэн үг. Дуба гэдэг нь аварга, Төбэ нь эрчмийг агуулагч төв гэсэн үг. Ус дэлбэрдэггүй. Усторөгч болговоос дэлбэрдэг. Түүний хүч эрчим нь атомд буюу Дуба Төбэ-д буй.
3. Дабу нүдүн-нүдүн гэдэг үг нь билгээр харах гэсэн утга илэрхийлж байна. Бидний хэлдэг нүд гэдгийг "мэлмий" гэж гэрлийн багаж мэтээр нэрлэсэн. "Мэл" гэдэг гэрэл хугалах, "май" үүнийг үз гэсэн захирах үг юм. Дабу-давуу-холыг харах гэсэн үг.
4. Дэлэмэ забкажу-утга учиргүй болж шарлаж хоосорсон
5. Дагулажу-эрхэндээ оруулж эзэрхэж*
6. Думда-гол цөмдөө төвдөө
7. Долгудай- хүний нэр. Толуйн дөрвөн хөвүүнд Долоодой Дэуло ун төрү заасан бөгөөд зарим номонд Тологу мөргүн гэж бичигдсэн их эрдэмтэн Долоодой ажээ..
8. Дэуло-төр. Төру нь ёс, иосух-засаг гэсэн үг
9. Далдурхан-дархан
10. Дэлигүн-тавиун бүх юм үзэхэд ил
11. Далдаругай-нуугдтугай
12. Дэрбэлэмүй-тодормой гэж бичив. /дуу гарах дүрс мэдэгдэм болох, танигдахуй ойртох/
13. Даиир-гоожсон идээ бээр "эхид-ун-даиир- гэж хэлэгдсэн учраас "тархины тураал" хэмээн орчуулав
14. Давчитай хор-өдтэй сум мэт
15. Дагулажу автаба-зэрэгцэн очив, чирсэн чирэгдсэн хоёул зэрэг тамд очив. "Дагуулж явaад автагдав" гэсэн үг
16. Дайичигхү-зугатаах гэсэн боловч өөрийн эрхгүй хүрээд ирэх гэсэн санаа. "Төөрч бөөс мэт" гэж орчуулав.
17. Даружунсу-үргэлжидчилэн. Ардаа "төрү" гэдэг үггэй учраас ёсоо үргэжидчилэн





18. Дойасу-засахуй
19. Дөрэбчихуиу-буйллах уу
20. Дүлидэ-тэнгэрээ эрчлэх
21. Дорогун-далдуур араас нь үл үзэгдэх аргаар
22. Дори гохиимү-зугатаах зуураа тойруу замаар бодлын хурдаар араас нь хөөдөг болоод гүйцэт бут цохих. Яруу хэлэх чадвар дутаж эзэрхэгчийг устгаад гэж орчуулав.
23. Дэм чокиму-дэм цохимой. Үер голын боолтыг задлах мэт гэсэн санаа мэдэх мэдэхүйгээ хариуцнам гэж орчуулав
24. Дэрэлэгүн дор-Дэрлэгэн гэдэг нэг үг байдаг. Хөх нуруутууд ухамсар сэрэхүйн гадаад илрэлийн нэг шатнаас нөгөө шатанд /улиралд/ шилжихдээ ч, улирал дотор мандаж буурахдаа ч бүтэн эргэлт хийж байхдаа ч, нийгэмжилтийн хуучин шалгарсан нэүрит ёсыг эвдэж огт болохгүй" гэсэн танин мэдэхүйн ололтыг өөрсдөө Дэрлэгэн Дөрөбөлүн, хоршоо үгээр" дэрлэн дөрөөлөн" гэдэг онолтой байжээ. Үүнээс болж Мугулюй гэдэг үгийг судалсан эрдэмтэд уг үгийг толгойгоороо дэрлэж сүүлээрээ дөрөөлж тулж явдаг ямар амьтан байдаг билээ гээд бодоод орхисон чинь – гурилын өт" гэсэн хариу гарчээ. Ингээд монгол гэдэг үг бол гурилын өт гэсэн үг гээд тайлбарлачихсан нь инээдэмтэй
25. Дагусхажу-дуусгаад ул мөр нь арилаад зөвхөн домог болдгийн өмнө үед чанар нь арилаад өвдөглөөд босоход цөмрөөд орох газар шиг үнс нурам болсон гэсэн санаа. "Домог болох дэнсэнд" гэж орчуулав.
26. Дарбиан жарлагдуму-дарвиж зарлигдмой. Нэүрит засгийг юу вэ гэж мэдэхгүй хүнд бодох зав өгөлгүй дуу шуугиантай сүртэй гэнэт аянга мэтээр зарлигдана гэж нэүрит засгийн хувь тавиланг хэлэв
27. Далдаригсан иан-үл тогон-нэүрит засгийг зарлах үедээ үүргээсээ "далидарсанаа үл тоон" гэсэн үг гэдгийг залгаа үг нь тодруулна
28. Дөрүгү жад-дөрөө зад гэсэн үг. Бөөгийн зад гэсэн үг бөгөөд уг заданд дөрөөлж өөр шинэ ололтонд хүрэхийг хэлнэ

## Ж

1. Жүхэрхү жад-бөөлөн залбирах зад
2. Жихүрчүсүн харийн харшиуд-хүйтэн сэтгэлтнүүд
3. Жалираму-төвшитгэмү
4. Жалиражучи-төвшитгөгч
5. Жагиг ун-Завилан суухын хэлбэр. Булхай байж ил-ийн суултаар суух гэсэн үг
6. Жэтгүгдэжү-хаашаа ч эргэсэн хясалд баригдан "хонгилын амьтан болж" гэж орчуулав

7. Ахуй бэн-эд ахуй шаардсан болгоныг хүссэн /жэтэли хүсээгүй зөв гэж бодоод хий гэсэн үг. Урдаа "үг хориод устагчийн" гэдэг үгтэй бөгөөд энэ аргыг "шарлуулж боолчилдог дайсанд хэрэглэх" хувилбар болгон /жэтэли-хүссэн хүсээгүй ч зөвшөөрөөд байх гэсэн үг
8. Жагунжан-а /зуузай холбож/-болох болохгүйг зуузай холбуулж
9. Жорчилу-цөөн цөөнөөрөө бүлэг болж нэг юм руу дайрах замдаа бие биенээ хорлох
10. Жантагу-тагш
11. Жубчижу-хонины сүүл мэт дагах "чирэгдэн"
12. Жүтхэжү-нэг зүгт хүчээ төвлөрүүлж "босвоос" гэсэн орчуулга, "найман цах дээрээ" гэдэгтэйгээ зохицов
13. Жорчин-зөрчин, жирин, хоёр, жуд-зүүд
14. Жүиин-цагдаа житкүл-зүтгэл
15. Жухату-донжий нь олох
16. Жарбиималу-заадсаар нь нийлүүлмой
17. Жихужу-хөөж зугатааж

ИКЛ

1. Кэжиив буи-хэр хол бэ
2. Арантутраха-уд колмилэжү-будааны хүүхдүүд кедмилэжү-торложу-"томоогүй булхайнууд тор мэт болж" гэж орчуулав
3. Кэрэллүндүт-хэрүүлийн далай
4. Иэкэс үн- ихэсийн
5. Хэсик-эчэ-хэсгээс
6. Икэс үн хажира ун инару дор-ихэсийн үнэний чанар дор
7. Иосүд-ёст хүмүүс
8. Кэгэлтай-хээлтэй
9. Иричэгүлжү-тэгш харагдуулсугай

МНО

1. Нунтагтай-нутагтай
2. Нэүрит-нүүхүйгээс соёл иргэншил олсон
3. Нэбүжү-буйр сэлгэх
4. Илээбэ-илгээв, зарав, томилов
5. Илээмэли-хэлмэл, айлдвар
6. Мириажу үл ахулху-мяраaж алах
7. Махамаги-амьд үхсний ялгаагүй
8. Огурму-хүчинд автагдмой
9. Орчин-тойрон
10. Нэнгжилдэжү-уудлалцаж ерөөлийг үзэх /сэрэхүйн/
11. Мунгитанижу-сүүдрийн хазайсны төлөө наранд уурлах дайтай мунгинах
12. Мөрөлжү-мөрөөдөн мөрдөн тээн





13. Мөхүгэлчиму-мөхөөмой
14. Намбуга дэгүрэ мэнтү-идэх уухаас илүү ухаан багтаах зайгүй болж хатсан тархи
15. Намбуга сагулуга бан-ходоодгүй сав мэт
16. Иа кигүжэй-ялаа гэж хаанаас даа
17. Нигсагалжаайтала-гаднаас ган дотроос үнс гэж суурин амьдралын нийгмийн инженер зүйг Сор хатан ойлгоод дүгнэсэн үг
18. Наиинмагтун-найрал зохицолтой болгогтун
19. Нохойн хэрүүл-үл ойлгогдохгүйгээр төлөөлж хэрэлдэх
20. Нохой нигуртай-нүүрээ барсан
21. Нэигдэхү-хэтэрхий мэдэмхийрэх
22. Нидун харан эийн-билэгийн одонд
23. Илүгэй уклы кұмұхай-дээд доод уруул /хүний/
24. Минталжу-өрлөн цоолоод санал асууж
25. Мэкүстэг үл сүгэгүй-бүү осолдуулсугай
26. Жүхэли сутра-хорон санаагаар бүтээгдсэн судар
27. Онглажитхун-ухааныг шавхах таслан зогсоох
28. Отулажуху-уггаж тосохуй
29. Оиирумолҳ-борц
30. Ойну жубуху-модон доторхи жалга
31. Мангадарии,-хожим хойно
32. Мушгилдухгүн-хүнд хийсэн гэмийг өөрт хийсэн буян болгодог арга

ӨПР

1. Өтүгэ-хөх толботнуудын хөгжлийн анхны улирал /өөрийн сэтгэлээр эрхэнд эс орсныг өрлөн цоолоод санал асууна/ Эс орвоос зүрхийг сугалж үгэндээ оруулдаг сэтгэхүйн гадаад илрэл. Гэхдээ дандаа цоолоод сугалаад байгаагүй
2. Өмүгрэмү-өмөөрмүй
3. Өбэрсүбэн-өөрөө
4. Өрүмэлэхү-сүлжихүй
5. Нэкэгүлжү-байцаах
6. Өнгэкэлүлжү-анхны цохилтыг тэсэж өнгөрүүлээд
7. Көхидэк-муу эр дайнд хөгжих, үхэр сүхэнд хөөрөх
8. Өшил шэн өшилсүн булхай-өсөлсөн булхай
9. Өшил-иизн-булхайд өшилөхөөс өөр эрдэм үгүй
10. Өркин экди ину-иргэний оюун ухаан нь
11. Өбирэткү мэтүсүд-хариуцлагад хамрагдсан юмс
12. Өбүргү үнүгүн чаган-өөрийн юм өргүй
13. Өстөнкисман-өсөлсөн булхай хясалсан хүчтэн
14. Өрэссүгэй-боломжийг бүү алдтугай
15. Иа кэкүжэ-яах гэж
16. Иагу кэ-юу

17. Өндүдэжү-өсөж өндийж
18. Өбэд инэн өбэрсүбэн бариилгужу-өөрийг нь өөрөө нь бариулж
19. Өдүн төрэн жаииагтай-төрсөн заятай
20. Өкиүсүкмү-өөеднөм
21. Өгөгтэкү эиэ-эрчийг өнгөрөөх ээ
22. Өбэрмэнчилэн-өөрийнхөөрөө бусдыг төсөөлөн бодох
23. Өрүлиг-уд нөхүд-иияр иияэн
24. Өрэкчигэхчи-төвшитгэгч
25. Өгэсүүн-авилгач
26. Өтүгэ бүтэгүлэжү-өрхөө битүүлэх гэсэн үг хар гэртээ хаан, бор гэртээ богд болох, хар амиа бодож хамгаас төрөөд хариуцах эзэнгүй үнэгүйдэх гэсэн утгатай "ухсэн хүн мэт болох"
27. Илэ ии бэн илэгбэжү хада ии бэн хатхубажу-илээн хуурч хаадаа хаттаж
28. Өрүгэлиияр-хоригдлоор /шоронгоор толгойг мөрөөр нь тэгшилж мохоох/
29. Өл гэс-өндөр хадтай уул
30. Амнай хахудасун-үхүүлэх үг
31. Өчигэн өдөр-удалгүй
32. Өр гигүлсүн-өлчлөг дуслыг хяслаар гүйдаг
33. Өжүгүлэн-хараңхуйд зоригпон дайраад хамраа тас цохиулсан
34. Өнгэгэхү энэн-тус болох гэвээс гай болохгүй гэсэн утгатай "харж байж болох ээ"
35. Өрэк хөөгчи элчи-төвшин аюулгүй болгох элчи
36. Өрэктэмчи-ертөнц
37. Оборажу өмүгэрэху-бөлөглөн ялгаран
38. Өкихатун

## СТҮҮ

1. Тэгүнүай-түүний
2. Тэмүүкулдүжү-түүж авсныг /өөрөө хийгээгүй/ булаацалдах
3. Тэжилииэлдэн-угжны хурга мэт болгон
4. Тобу чаут-биеэ сонсохоргүй тэнэг
5. Тогулуторгуд-болдогийн даваан дээр нураасан
6. Таблай-туулай
7. Урииалагун-дотоод хүчээ мэдэрсэн
8. Бииэ чахадаху-давуу талаа хянан ашиглах
9. Тэиин хээжү-тэгж хийж
10. Тоорулун-тоорлон торлогдсон тоть мэт
11. Төридчү-тамир нь дуусаж
12. Турхагуда
13. Тэиилэгтүлжү-үл өлсгөж гулгихааргүй цаттах
14. Табужөбү-алган дээр тавьсан, шүдэнд зуусан мэт





15. Улагану аланмү-дотроосоо улаймой
16. Улагакин иэтгүн-хорсон хонзогнон гүтгэн
17. Тэригүнү-эхэнд ирсэн олдсон
18. Түридгэвэсү-их наслахыг хүсвээс
19. Тураста мэтү-шалгарч онцгойрсон мэт
20. Түнгээ Тунгта -тугай
21. Тушижу-тушааж
22. Тамтуглахун-тарааж түйвээгтүн
23. Бү таладхун-эрчий нь бүү сааруулагтун
24. Тэгүтэгүлсү-хоолойд орсон яс мэт болсу
25. Тэричү урида-юуны өмнө
26. Тэмэчэкчи-тэмцэгч
27. Түсүрүгэд-хамгийн сайхныг түгээгсэд
28. Талбибасу-/хуц ухна азарга бух буур/ тавибаас
29. Тэмүжин-төмөр нэуритчин /тэмү-р-чин/
30. Тамухул тамахал-тахал тамлал
31. Балхасчи-балгасын хүн
32. Урахалажу-уригдаж /урхлагдаж/
33. Үгүлэд та-өгүүлэгч нь та
34. Үхүбэсү мину-үхвэл
35. Фай;үлэмж их том бөх бат
36. Төрү-ёс заншлын ерөнхий нэр

## Х Ц Г Ш С

1. Бурхан халдун-бүрхаан хад ууландаан
2. Сокур-сохор /нарийн учрыг олоогүй/ гутаагдсан
3. Хорилалдажу-хааж хорьж өөрийгөө хамгаалж
4. Кок-хөх, ариун бузар сайн муут хольдоггүй
5. Суиугартун-сургаальтан
6. Адугусун идэгэбэн арбан никэ түгүцэл сангуд сагухуиа-арван түгээмэлд эзэн суух
7. Төбэ кокурусун-дээд бодис тодорсон
8. Уламлажиху-оломлохуй
9. Иасажаху-засахуй
10. Урахалаху-оосорлохуй
11. Хихасуладху-далдуур үл үзэгдэх аргаар
12. Үл ахулур-алуур
13. Онгтуху-онох. "Иэсүнгкэ хонгодорын чулууд гарбан жагут учин табун алтас онтутлаг" гэж бичигдсэн
14. Хахас хэлэлцэжү-шүүн хэлэлцэж
15. Халабар-халаглан гутраад
16. Кэтмиикү-тэсэшгүй
17. Иагум-а-юу юм бэ

18. Сутра ун чүл илжаура-судрын олзны жулдрай
19. Хоитугулача-хойд мөрнөөсөө
20. Туила мэтү нэткэл мэтү-торлогийн төгөл мэт үндэс цэцэг ангид шөлний тоглог мэт биежсэн /айлын тухай ярьж байна/
21. Хэүмэ-төлөөний захирагчаас зарцтай баянд оноодог нэг төрлийн татвар
22. Далдаригсан-үүрнээсээн урвасан дэгдээхэй мэт
23. Бөгэс аргадутхан-зад шид оруулан шившиx
24. Дөлүсхээжү-дулдуйдаж
25. Кижидүд-устгагч
26. Жалирба-сэтгэлд гэрэл бадрах
27. Фай дэудай-бадраагдсан
28. Ахуйту сагурит дэуло-бат бэх төр /ахуйн суурьт төр/
29. Дэудай тнгрэчэбэр жаигату-бадрах тэнгэрээрэе хичээлт
30. Илүбадэуда-байгаагаас илүү дээд сайн болох
31. Сангуд төсөрчү-сангийн өмчийг үнэгүйдүүлж
32. Мухаражу сэрүтүгэй-эргэцүүлэн сэртүгэй
33. Төбүдэд еркүн-голлох иргэн
34. Кингталабас-засаагий нь авчихаас
35. Гэиид-гэрт гэртүүд
36. Имаиг-түүнийг
37. Эмбү сибар дор сибалдуму-хөхдөг шаварт шавалдмой
38. Анамана-тэд үү, бид үү
39. Ерэктэмчи-ертөнц
40. Гүйүлэлдүн күмүлэлдүжү-хэл амаа олохгүй будилцгааж
41. Бидүгүлжужу-бидэн тэнэж, хэсэн дайжиж
42. Төилэгулжү-үл өлсөж тэгш цадаж бүсээ чангалж
43. Харан каули үнэшигүд-хор болох хууль гаргадаг
44. Үгэйтү түмэн-ядуу хүн
45. Жүкэли-тахилга дайллага
46. Агурүгсү-төлөөлөн захирагч мэдэж түрээслэх болон аюулаас хамгаалах хөрөнгө
47. Илкэн жархаг-булган дээл
48. Эрэхачут-эрэлхэг залхаагч
49. Моукэшэнгоо-мохоогч /баярлуулж итгүүлж/
50. Бөэт-бөгөөд бөкүкэй байжээ, бөэтэлэ бөгөөтөл
51. Хуучи фай хөгчи-хуучныг их сайн болгох айкутай гэдэг үг нэмэхэд нийлээд хөгжихүй гэдэг үг болмой
52. Ничугаба-аяар нь эргүүлж дагуулж ирэв
53. Чиляннай төбэ мөн дэудай-төгс бэлтгэдсэн иргэний тэнгэрт төв чухал дээд байр эзлэхүй гэсэн үг. Утгачилбаас тэнгэрт мэндлэх
54. Чиляннай ача фай дэудай тур жиларчу-утгачилбаас тэнгэрээс заларч,





үгчилбээс төгс бэлтгэгдсэн иргэд нэгэн дуугаар өөрийн дотоод тэнгэрүүдээс оршихуйн дээд байранд залрах
55. Сархуд-дайллагааны үлдэгдэл хоолноос зарц шивэгчид тэнэмэл босуул хүнд зориулж тусгай ялгасан хэсгийг нэрлэдэг нэр
56. Нэурит сэрэкүкэн-нүүхүйн соёл иргэншлийн сэрэхүй
57. Чагарсун-зандан мод холтос залтас болов
58. Сүлдэртэй-сүр жавхлан дор хүчээ авсан
59. Алдаршиху-бусдад эрх олгоод түүнийг өөрөө завших арга
60. Чаоджин күкир-номлолд сохроор итгэгч
61. Ачихачи-дэм хясал тус-гай
62. Шибүргэл-үсийг хуссан дух
63. Хөхүгүл-дагзны үс
64. Жубур-салангид биетүүд амьдрах нөхцлөөр холбогдохыг хэлнэ
65. Эбүдүктэ өлкэк-үнс тоос мэт болсон хөрс
66. Өлкэк-газар
67. Өчүхэн-бусдыг ихэд бодох мэдрэмж
68. Хужиржухун-ун-хуурамч судар
69. Өрөбэн өрий-өрөбэнтэй-өртэй хүн өрөө цоолуулж үхээд шир болж хатна гэсэн утга
70. Чухажира-дээд үнэн
71. Хожидулдажу-хорон санаагаар зориуд хугацаа алдуулах
72. Нидуралуга-цус хатаж өөр зүйл болон амин чанар шилжсэн
73. Чадаралуга-оршихуйн зүй тогтол алдагдсан тухай
74. Гичигина чибагас гогосун
75. Хагулга хөбүд-төр барих хаанд сургасан хөвүүд
76. Көлмө-загасны тор
77. Хүмүн-хэл амаа олохгүй хэрэлдэгч амьтанлаг чанараа дээдлэн шүтэгч-хүн үзэл. Хүмүүнлэг гэсэн баримтлал. Гуман-гэдэг үгийн тухай Даль-ийн тайлбарыг үзнэ үү. Хүмүн-гэдэг үгийн славян дуудлага нь гуман мөн билээ.

# НОМЫН УТГА УЧРЫГ ТАЙЛАХ ОНЬСЫГ ТОВЧИЛСОН ХҮҮРНЭЛ



"Алтан дээд үнэний аялгуу"-ны 14 дахь өртөөлөгч Хөх Нохой овогт Ө.Лэгжин

Цагаагчин төмөр гахай жил буюу 1251 онд Толуйн хүү Мөнх их хаан ор суух ёслол дээр түүний эх Соркуктани Бэкинү "Кок Манкол-ун хаучи фай айкугай хөхчи чиодэудай нэурит ясах-ун алтан чу хажира-ун эиилаху вэн элчи дэмчи иркэн булхай луа хүрбэсү" гэж хэлээд Кок манкол бэн дэуло фай дэудай чиодэудай Нэурит ясах-ун алтан чу хажира-ун эиилахуи". Бас "Дэуло-ун найман цаха эиилахуй" нэртэй хэлмэлүүдийг /айлдвар/ уншжээ.

Энэ хэлмэлүүдийг 1958-1962 оны хооронд Увс аймгийн Сагил сумын харъяат өвгөн лам маарамба Лэгжин надад цээжлүүлсэн юм. Үүнтэй холбоотой нэлээд домог түүх надад яригдсан бөгөөд уг зүйлийн утгын талаар бага сага ойлголт авсан байв.

Энэ өвгөн лам бол Тэгс буятын хүрээнд сууж байсан бөгөөд эсэргүүд 1930 онд хөдөө гэртээ байхад нь баригдан 10 жил хоригджээ. Дөрвөд Далай хан Түмэн дэлгэржав миний авга ах энэ ламыг суллахыг гуйсныхаа төлөө хожим бас баригдсан гэдэг.

Авга ах лам бол цагаан агтас ястай Хөх нохой овгийн Өвөө эцэгтэй байжээ. Амарсанаа баатар Оросын Тобольск руу дайжин явах замдаа Хөх нохойн ахас ихэстэй уулзаж Орхон Онон Хэрлэн гурван мөрөнг бараадан нүүж ерөөсөө бүртгэлд орохгүйг хичээ хэмээн захьсан гэдэг. Одоо манай овгийн нэр ус улсын данс хараанд байхгүйг анхаарваас уг захиас биелэгдсэн бололтой. Нохой овогтууд авга ах ламыгаа Гэнгээ гэдэг. Гэнгээгийн барагцаалснаар нохой овогтууд Хар Иртыш гол өгсөж явснаа Өмнөговь аймаг, Баянхонгорын нутгаар дамжин Хангайн нуруудад шилжиж 1880-аад оны үед одоогийн Увс аймгийн Түргэн сумын нутагт улмаар Сагиль сумын нутагт Шивэр, Өндөрмод, Цагаан түнгэ, Улаанбураад нутаглажээ.





Энэ номын хавтсанд буй хөшөө Хөх нохой овгийнхны нутагт байсныг мэдэх хүмүүс байгаа. Одоо Увс аймгийн музейн дотор үүдэнд буй. Энэ хөшөө Хөх нохой овогтны нутаг байсныг мэдэх хүмүүс байгаа юм. Хөшөөний бичгийг уншихад олдох билээ. Уг хөшөө Долгудай / Долоодой/ мэргэний гэж алдаршсан. Долгудай бол сурвалж бичгүүдэд Толгогу, Тологу, Толгудай зэргээр бичигдсэн бөгөөд Толуй эзний дөрвөн хөвүүний төр барих ухааны номын багш, их мөргүн хүн байжээ. Надад цээжлүүлсэн зүйлийг манай Гэнгээ хэлэхдээ, "Чи ойлгох гэж оролдох хэрэггүй. Төр өөдөж эзэн хаанаа даахгүй болно гэсэн уг энд буй. Цэдэнбал дарга муулагдаад дараагийн ор суусан хүнд яг энэ цээжлүүлсэн байдлаар нь хэлээд өгчих" гэсэн.

Б.Ренчин гуай, Я.Цэвэл гуай, Ц.Дамдинсүрэн гуай, Ш.Гаадамба гуай зэрэг энэ номын их багш нарын бүтээлийг 1976 оны үеэс олж уншиж байсаар 1980 оны үед уг цээжилсэн зүйлийнхээ утга учрыг ойлгож эхэлсэн. Цэдэнбал даргыг өөрчлөгдсний дараа Батмөнх даргад захиа бичиж, Равдангийн Батаа гэдэг хүн надтай биечлэн уулзаж байлаа. Социализмыг жирийн хүмүүсийн хүрээнд сайн бэхжүүлэхгүй бол төр засаг өөрчлөгдөх унах аюултай би бичиж ярьж нэлээд эвгүй байдалд орж байсныг П.Очирбат гуай, Баяндалай, Жадамбаа, Чойжилжав, Л.Дамдинсүрэн, Х.Буянтогтох нарын болон ер нь олон хүн мэдэх билээ.

1992 оны үед засаг жинхэнэ өөдөжээ гэж ойлгоод бас нэлээн явсан. Барууны шалгагдсан онолоор бадарч мандана. Хаан бол хүн төрөлхтний хоцрогдлын билэг тэмдэг. Гурван жил болоход манай улс танигдахгүй болно гэж төрийн сайд Улсын бага хурлын гишүүдэд хэлээд хүлээж авсангүй. Налайх дүүргийн Засаг дарга Ч.Жигжидсүрэн гуайд 1992 оны үед юмны үнэ өсөх, улам ядуурах, тархи турах, банк дампуурах, улс хэрхэн доройтох, үүнээс яаж урьдчилан сэргийлэх талаар бичиж өгч, Засагт хүргэхийг гуйсан. Ерөнхийлөгч П.Очирбат, Н.Багабанди, ерөнхий сайд М.Энхсайхан, Ц.Элбэгдорж нарт захиа бичсэн. Хамгийн чухал зүйл гэвэл нэурит засгийн арван таван үндсэн зарчмаас гурвыг Налайх дүүрэгт хэрэгжүүлэхэд 1 тэрбум 100 сая төгрөгийн татаас авдаг ард түмэн ердөө 8,6 сая төгрөгийн гараагы хөрөнгөөр 3 жилийн дотор татаас авдаггүй болж баяжсан хүн амтай болох үр дүн байгааг төсөл болгож1993 оны үед Ч.Жигжидсүрэн гуайд танилцуулж дэмжигдсэнээр1995 оны 7-р сарын 20-нд Засгийн газрын 130-р тогтоолоор уг төсөл хэрэгжих баталгаатай болсон. Тэр төсөлд зориулж бас нэлээд олон сая төгрөг хуваарилагдсан боловч түүнийг булхайнууд залилан идсэн юм.

Америк, Канад, Европт байгаа монгол угсааны хүн Отгонтэнгэр, Шилийн богд, Их газрын чулуу,Түрэгний уул,Хойд Цэнхэрийн агуй , Хоргын чулуут үе дамжуулан хадгалж үе үе адис авч шившиж байдаг тухай өдий төдий баримт дурдагдсан байгаатай тааралдаж байв.

Азийнхаа элгэн дээр тарвалзаж буй Монголчуудын эрх баригчид Чингис хааныхаа төрийг засах иргэнийг жолоодох айлтгал сургаал болох "Алтан Чу хажира", "Хөх чу хажира", "Чу хаучи фай хөгчи хажира" хэмээх нэүрит танин мэдэхүйн дээд ололтуудыг аваач гээд гуйгаад байхад огт тоохгүй байгаа нь тархины тураал, оюуны хомсдол мөн байж магадгүй.

Жирийн малчин айлд эдгээр бүтээлийн талаар үлгэр домог байдлаар доторхи нарийн нандин юмыг ярихад, жишээлбэл, Архангай аймгийн Хотонт сумын ард Шонхорынд хүмүүс дам сонсон цугларч үүр цайтал ярилцах гэж ирцгээж, маргааш өглөө нь баярласан талархсанаа илэрхийлж, нас гүйцсэн халзан цагаан эр хониор мялааж байсан юм.

Нийгмийн инженер зүйн бүтээл болох либераль, консерватив, төв үзэл, социал-демократ, коммунист үзэл, күнз болон реализм, идеализм, социализм, тэнгиризм, прагматизмуудийг үзэхэд тэд бүгд ерөнхийдөө хоосны тухай "нэг хүнээс үүдэн сэтгэгдсэн бөгөөд хүний амьтанлаг чанарыг дэвэргэх" зорилготой номлол юм байна гэдэг нь ойлгогдсон. Үүнээс хамгийн ерөнхий номлол нь экономикс. Уг нь бодит зүйлийн тухай номлол боловч хамгийн хийсвэр хамгийн бүдүүлэг аргаар хүнийг араатанжуулах номлол бясалгал бөгөөд хүнийг манжин, лууван, мах, гурил, майк түрсикэндээ захирагддаг болгодогоороо жинхэнэ тархины тахал юм. Чингис хааны арван түгээмлийн танин мэдэхүйн ололтын ёсоор нэүрит засаг бол анхнаасаа ч, хожим ч олзтой засаг мөн гэдгийг танд шууд хэлье. Чингис хааны үгээр нэүрит засаг гэдгээр нь энэ номонд нүүхүйн дээд хууль бичигдлээ.

"Хөх Монголыг төрөөр бадраах хутагтай нэүрит засгийн алтан дээд үнэний аялгуу"-г "Төрийн найман цаха аялгуу" бас "Төрөөр бадраагдсад ба гутаагдсадад хэлэх үг"-тэй нь хамт цээжлүүлсэн Гэнгээгийн хэлж байсан үгнээс цөөхнийг хүргэе. Энэ үг бол Гэнгээгийн үг биш, тэр хүнд дээрхи хэлмэлүүдийг цээжлүүлсэн өмнөх ухаант хүмүүсийн хэлсэн үг гэж бодож байна. Гэнгээ хэлэхдээ "Чингис хаанаас өмнө хөх нуруут монгол хүмүүний гадаад хүрээнд байгаа хүмүүс хувийн жижигхэн газарт аргамжаатай морь шиг амьдарч, тэр хүний хувьд хорвоо ертөнц, тэнгэр, арга билэг зөвхөн тэр л газраар хэмжигдэж байв. Газар үгүй хүнд





өөр юу ч байсангүй. Хөх нуруутууд Алтай, Хангай, Хар жодоотын уулс, хээр тал, гучин гурван говь бүхий гадаад далай руу урсдаг есөн мөрний савыг эзлэн нүүж байлаа. Ерөөсөө элс, ус, агаар, цаг дөрөв нэгэн дор байж байлаа гэхэд эдгээр бодис хоорондоо цагийн хүчний дор нэгдэж ангижирч амин чанар нүүдэл явагдаж байдаг. Дэлхий гэхэд тэнхлэгээ эргээд нарыг тойроод нүүж байдаг. Дэлхийн амин чанар дөрвөн улиралд шилжин нүүж байдгаас цаг байна. Харин суурин хүний амьдрал бол тоос чийг хий дэнс дөрвийн оршихуй болон дэлхийн бөмбөрцгийн дээд хуулиас шал эсрэг нь бүр дэлхий дээр буй өт хорхой болон хамаг бодит юмны амин чанарын шууд холбоог хайхрахгүй. Тоос, чийг, дэнс, хий, дэлхийн бөмбөрцөг, хамаг амьтны дээд хуулийг иргэний бадрахуйн аргамж сүлжээ оосорлохуй, оломлохуй, бүслэхүй болгох үйл хэргийг далан хаан эрдэнэ засаг гэж хэлнэ гэж миний багш надад хэлсэн. Чингис хааныг шинжээчид үзээд хаан эрдэнэ шинжийг танаар тогтоолоо гэж гэнэ. Тэгэхэд Чингис хаан "тийм бол сайн байна. Дэнсний хүчин дор тоос чийг агаар гурваас эхтэй бүх юманд далан өөр араншин буй. Түүний бүгдий нь амин чанарыг хохирол үрэгдэлгүй шилжихэд дэмч болох тийм хаан бол бүрхаан. Тийм засаг бол далан хаан эрдэнийн засаг гэж Соркуктани Бэкинү хэлсэн бөгөөтөл манус юу хэлнэм" гэсэн гэнээ. Гэнгээ хэлэхдээ монгол хэлэнд "үлү гэмүтэжикүн үн амин инару" гэсэн үг байдаг. Монголын шинжээч зурхайчид энэ хааны "үлү гэмүтэжикүн үн амин инару"-г зураад Чингис гэсэн хариу гаргасан. Чингис хаан далан шинжит хаан эрдэнэ хэмээх шалгуурын хорин нэгэн шинжийг тэнгэрээ болгосныг тогтоожээ. Дотоод биендээ ерөөсөө тэнгэргүй, тэнгэр хаана байна гээд асуухад дээр огторгуй руу заадаг Мухамэт эд диний дэргэд би бол бүрхаан мөн байна. Хааны сууринд суусны нэг тэнгэр гэвээс надад 21 тэнгэр байгаа нь үнэн бол далан хаанаас гурван их хэмжээ дутуу ч Мухамэтээс хорин нэгэн их хэмжээ илүү байгаа учраас бүрхаан гэж зөвшөөрөв гэж хэлсэн гэдэг домог буй гэж Гэнгээ хэлдэг байлаа.

Чингис хаан хорвоогийн их эзэн биш. Ертөнц тэнгэр ямар байх ёстой, жирийн иргүний дотоод биеийн ухааныг инару болгодог өөрөөр хэлбэл, хүмүүнийг иргүн болгодог нэүрит засаг байгуулсан. Нэүрит засаг иргүний тэнгэрийн шаардлага хэрэгцээ хангахад ердөө хорин найман зарлиг гаргадаг. Үүнээс арван тавыг иргэд байгаа айл-даа биелүүлнэ. Бусдыг хаан ноёд, сайд, айлын ах биелүүлнэ. Монгол улс бол хорвоогийн эзний улс биш байсан. Өөрийнхөө дотоод биеийн тэнгэр ертөнц бүдүүлгээр хэлбэл, боловсрол мэргэжлийнхээ эзэн болсон иргүний улс байлаа. Чингис хаан одоогийн манай Шагдар дарга шиг

бүх юмыг хийдэг хийлгэдэг үүрэгтэй байгаагүй. Харин нэүрит засгаас өгсөн арван таван зарлигийг хэний ч зааваргүйгээр биелүүлээд мандаж бадраад явж байдаг тийм хүүхэд залуучууд хөгшидтэй болж чаддаг засаг байгуулчихаад түүнийгээ хянаж энэ засгийг агтны туурай хүрсэн бүх газар байгуулахыг зорьсон. Суурин хүнд нэүрит засгийг хэрэглэх хөх монгол иргэнийг дууриаж амьдрах авьяас байхгүйг тэр хаан мэдэж байсан боловч суурин хүнийг хөх монгол иргэнийг дууриаж чадах авьяастай болгох хооронд нэүрит засаг суурин газар ойчих болно гэдгийг мэдээгүй "гэдэгсэн .Тэгэхээр нэүрит засаг бас л муу бус уу гэхэд Гэнгээ "Манай Жүгнээ дарга мориор хатируулаад ажлаа хийж байна. Гэтэл МААМС-ын инженер Элэгсай явган гүйж байна. Морь унаж чадахгүй хүнд мориор хэрэгждэг засаг тогтоовол эсвэл явган, эсвэл машинаар явдаг. Элэгсайн авьяасыг Жүгнээ даргын авьяас шиг болтотол өдий. Нүцгэний эхэн, Шаварт, Цагаан хөшөө, Жиндмэний ширэг, Хархираа, Хавцал, Цагаан шувуутын сугад явган буюу машинаар хүмүүс хоорондоо харьцах гэснээс үгүй нь гарз багатай бус уу" гэдэг байлаа.Гэнгээ хэлэхдээ:

-Таван өөр өнгө дөрвөн харь улсууд Чингис хааныг хорвоогийн эзэн гэж андуурчээ. Ингээд Чингис хаан түүний хөвгүүдийн улсууд өөрийн хаантай болоход тэд дараа нь хорвоогийн эзэн болцгоох гэж оролджээ. Гэтэл Европоор болон Ази тивд нэгэн цуу тархжээ. Гүюг хаан их ор суухдаа хаан эрдэнэсийн санг Соркуктани хатнаар өлгийтэй хүүхэд, зарц шивэгчин, ноён вангууд, тэдний хатад, гадаадын иргэдэд тараалгажээ. Тэнд байсан монгол бус ноёд улсын хүчин чадал цуглуусан баялагандаа байна гэж эндүүрээд баяжих гэж алт эрдэнэ цуглуулах шинэ улс тивийг нээж захирах их ажил эзлэх дайн хийсэн байна. Энэ үед л монголын ноёд бас л алт эрдэнэ сонирхож хоорондоо уралдах маягтай болсон. Ноёд баяжаад хаанд дөхсөн сантай ноён, хаанцар буюу хан болох арга сэджээ. Ингээд олон хантай болж Лигдэн хааны сүр хүч хангуудад тарж Чингис хааны засаг унасан. Манж Төвд хоёр үүнийг ашиглаад Монгол улсыг эзлэн авах боломж бүрдүүлж олон жижиг хануудыг шагналаар мансууруулж эхэлсэн гэж хэлжээ.

Баруун баарингийн засаг ноён Самбуу 1620 оны үед Хэрлэнгийн хөдөө аралд халхын ноёнтой уулзаж "Дарнатын хувилгаан, далай лам хоёр монгол байхад учир их байна шүү" гэж хэлжээ. Тэр ноён 1625 оны үед дахин ирэхэд халхын ноёд зурхайчдаа цуглуулаад мэргэ төлөг болсон гэнэ. "Зурхайчид Автай галзуугийн ач нараас тахиа жил хүү төрнө", "тэр нь дарнатын хувилгаан" гэж мэргэлжээ. Маха, Самидай





гэдэг хоёр ноён уг мэдээг хүргэж Далай ламтай уулзсан гэнэ. Ач нарыг нь судлаж байгаад Гомбодоржийг хан суулгаж тэр жил хүү төрж, 1625 оны үед Далай ламд явуулсан элчээр хэлүүлсэн Дарнатын хувилгаан хүү цагтаа төрлөө гэдгийг дахиад мэдэгдсэн гэнэ. 1641 онд халхын ноёд лам нар зургаан настай хүүг /Занабазар/ шашны тэргүүн болгоод авчээ. 1636 онд Цогт хунтайж Эжи хонгор, Сутай хатан хоёрыг Хөх нуураас Бээжин рүү үдэж явахдаа Самбуу ноёныг дуудаж уулзаад маш буруушааж, та Монгол хүнийг мэдлэгээс хоосолж, мэддэгтүйгээ ламд даатгаад хүлээж байсаар үхдэг болгож байна уу. Эсвэл дагуулан зугатааж байна уу. Хөтөлж эргүүлж байна уу гэж асуусан гэдэг.

Самбуу ноён "Алийг нь ч хийгээгүй. Явавал зохилтойг бэлдэх цагийг тохинуулагч элчийг төөрүүлэхгүй тосон авах гэж байна" гэж хэлж гэнэ.

11-р жарны хөх морин жил Далай лам өндөр гэгээн бол Жонон Дарнатын хувилгаан Гунгаанямбуугийн бие мөн гэдгийг зөвшөөрчээ. Занабазар төрөхөөсөө өмнө 10 жил хойно нь 55 жил бэлтгэгдээд тохинуулах ажил хийсэн юм гэж ойрадын Галданнамжил хөх нохойн ихэст хэлж гэнэ. Тэр бас нэг зүйлийг ярьжээ. Галдан бошигт хаан Эрдэнэ зууг эзэлж та нар чулуун хэрэгслийн тангараг зөрчдөг гэл үү. Одоо зөрчөөд үз гээд лам нарыг хөнгөлж эхэлжээ. Нэг лам намайг битгий, би лам биш, хар хүн. Зурхайч гэжээ. "Аа тийм үү, Халхын богд яах гэж байна. Зур" гэжээ. Нөгөө хүн зурж зурж за боллоо гэсэн гэнэ. Түүнд "Өндөр гэгээн 57 насандаа тэнгэрийн шалтгаантай тэнцүү ноёд хутагтыг аваад Манжид дагаар орно. Тэр газар нэлээд хуйхтнууд ирнэ. Лоба гэдэг ноён хуйхтан ирнэ. Бурхант гэдэг улсын бүх санг мэддэг сайд болоод 52 насандаа тэр үхнэ.

Өндөр гэгээний хэлсэн үгийг тэмдэглээд цаасыг Бурхант улсын нэг хүнд алдана. Тэр цаас орсон айлд Холыг байцаах гэдэг хүү төрнө. Бас Өст гэдэг газар улсад Эдмийн Шимт гэдэг хүү төрнө. Энэ хоёр хүүхэд хожим ном сураад найзлана. Огторгуйд од гариг зодолдохгүй байхад авгай нөхөр зодолдоод байна. Эр эмийн ёс гэр бүлийн байдал сэтгэл санаанаас илүү хүнд байна уу гэж Эдмийн Шимт асуужээ. Хөх улсын хүн ам эдэд захирагдаг, чинээлэг сайхныг хүсээд хувиа боддог. Хаан нь сайныг хэлж, далдуур мууг үйлддэг. Сайн муу хоёр өөрөө тэнцээд хүмүүс маш эвтэй хүчирхэг болдог гэнэ" гэж хэлнэ. Ингээд цаасыг Эдмийн Шимтэд өгнө. "Хүнийг яаж ийм болгох аргын тухай, сайныг ил хэлж, мууг далд үйлдвээс нэгэн сайн аялгуу болж хүмүүн төрд захирагдана

гэсэн ном бичиж тараана. Энэ номд хүмүүний 200 жил хорлогдоно" гэж хэлж гэнэ. Одоо чи намайг зур гэж гэнэ. Зурхайч одоо болохгүй, гурав хоног гороо хийгээд зурахгүй бол урьдахтай холилдоно гэжээ.

Гурав хоноод Галдан хааныг зуржээ. Зурхайч зурж дуусангуут үхчихсэн гэж Ойрадын зэргүүд домог болгон ярьсан гэнэ.

Галдан хаан элч явуулж Долон нуурт Богд юу хэлэхийг сонсож ир гэжээ. Элч эргэж ирээд "Энх-Амгалан хааны эд агуурс, тэнгэр лусын дүрст хэв хадаг, бурхад догшидын дүрсийг бодон эрж ирэв" гэж хэлсэн байна гэжээ. Сүрхий хүн зөв хэлж гэсэн гэдэг. Гэнгээ, "Энэ үг л одоо биднийг жолоодвол аюултай. Социализм байхгүй оронд хүмүүсийн энэ үг, манжин, мах, малгай гуравт захирагддаг болгож тамлаж байгаа юм" гэж билээ.

1750 оны дараа Амарсанаа баатар Эрчис мөрөн Их Устын хавцалд Хөх нохой овогтын ихэс дээдэстэй уулзаж Ойрадын мэргэд зурхайчдыг цуглуулж хожим юу болохыг хэлтүгэй гэж сэлмээ сугалан ил тавьж цэрэг суудлаар суужээ. Айсан зурхайч өдөр шөнө гурван хоног хоолоо хасаж гороолон биеэ бэлдээд хоёр нарны хооронд зурж гэнэ. Ингээд тэд хэлэхдээ "Монгол улсын шинэ хааныг засаг нь даахгүй өөдсөн үед Чингис хааны тэнгэрийг өртөөлөгч дор буурай ард их хааныг тэнгэрээс нь заяалгаж засаж дийлэхгүй байсан төрийн хэргийг засардаг болгох ухааныг үл мэдэх хэлээр өөдсөн засагт дарагдсан хаанд хэлж монгол улс дахин мандана" гэж хэлжээ. Амарсанаа баатар ихэд баярлан, тийм бол та нар Онон, Хэрлэн, Орхонд "Атны хөлс хатаалгүй, агтны олом тайлалгүй, босоогоор унтуулж, хэвтээгээр идүүлж нүүж төр засаг өөдөхийг тэвчтүгэй гэж зарлиг болгож бараа болж явсан дөрвөн хүнийг газарчаар үлдээж зад хийлгэсэн гэнэ. Гэнгээ бас, Өндөр гэгээн бол нэг төрлийн шамбалын дайн хийсэн юм. Яаж хийсэн бэ гэвэл,

"Өмнө газрын манж хятад Монгол ар газар очоод удвал хэл ам зөрж цус урсах аюултай. Иймд тэнд удаж болохгүй. Бас ар газрын монгол өвчин их, ухаан санаа муу, бэр хүргэндээ халтай, мунхаг болсон учир тэндээс эхнэр авбал манж хятад улсад энэ бүх муу юм халдах аюултай. Бид ч бас тэр гурван хорлолоос айсан билээ. Нэгэнт ирсэн монгол иргэд манж эхнэр авбаас шагнаж хэргэм зэрэг олгох хэрэгтэй. Ар газраас эхнэр авахыг хориглож, авбаас шоронд хорих хэрэгтэй. Мөн өмнө газраас ирсэн ноёд хутагт биднийг "манжийн хааны албат боол" гэж дуудаж нэрээр нь дуудахгүй байхыг мөрдөх хэрэгтэй" гээд үүнийг манжийн хаанаар зөвшөөрүүлэн баталж, гэрээ болгосон. Энэ бол шамбалын дайн





бөгөөд алсдаа манжийг устгаж монголыг тусгаар тохинуулах боломж олгосон. Одоо тусгаар улс болович хэн нэгэнд нэгдүүлэх гэж Чингис хааны тэнгэр эргэж ирэх хүртэлх хугацаанд та нар их зовно гэж хэлдэг байлаа. Энэ цаг ирнэ. Цэдэнбалын засаг унана гэдгийг хэлдэг байлаа. Гэхдээ унагаж болохгүй. Харин торгож байгаа сайн цагт Дэрлэгэн-дөрөөлөн аргаар шилжих ёстой гэдэг байсан билээ.

Өндөр гэгээн тэгээд шамбалын дайныг чухам ямар хэлбэрээр хийсэн бэ? гэж асуув. Өндөр гэгээн өөрөө хийгээгүй. Манжаар нь өөрөөр нь өөрт хийлгэх үүдийг нээж оруулаад хаачихсан.Уг дайн "нялуун дайн" нэртэй, хожим хятад улс монголд хэрэглэх гэж их оролдсон. Их ч хорлоно. Гэхдээ монголыг дийлэхгүй. Нялуун дайны дараа халуун дайн болно. Халуун дайны дараа шулуун дайн болно гэж монголын эртний зурхайчид тогтоосон. Халуун дайн нь дэлхий II дайн мөн билээ. Харин монголын хаад өөртөө нялуун дайныг хэрэглэх урхинд орж магадгүй шалтгаан бас байдаг. Бас Өст газар улс Орос улсад "шулуун дайн" явуулна. Хэрэв Орос ялагдвал монгол мөхнө. Энэ нялуун шулуун хоёр дайн зэрэг хийгдэх үед л төр засаг өөдөж хаан их дуулгавартай болж Чингис хааны тэнгэрийн элч ирж бүх юм зэрэг эхэлж Монгол өөрөө толгойгоо мэдэх эрхтэй болно гэж ойрад дөрвөдийн зурхайчид үзэж хэлж байсан гэнэ. Чойбалсан ч бас сайн сэтгэлээр бодож Цэдэнбалыг олж тавьсан болович цаг нь хавчих шиг болсон доо гэж ярьдаг байлаа. Энэ ухаант өвгөн лам 1968 онд тэнгэр хальсан билээ.

Манай Гэнгээгийн над хэлсэн үлгэр домгийг судлаж үзэх шаардлагатай юм шиг санагддаг. Би Гэнгээгээсээ энэ зурхайчид ламын зурхай юу харын зурхай юу гэж асуухад аль аль нь биш. Задын төлөг буй. Хөх цагаан харын арван хоёр шившлэгт төлөгч гэж ойрадууд домог мэт ярьдаг. Түүнийг шүтдэг Амарсанаа баатрын зурхайч бол задын арван хоёр шившлэгт зурхайч байсан бөгөөд та дандаа ялагдах юм байна гэж хэлээд алагдсан гэдэг. Ялагдсаар яваад арван хоёр шившлэгт задын төлөгт үнэмшдэг болж ийм төлөгчөөр үзүүлсэн байж болзошгүй гэж хэлсэн билээ. Гэнгээ та төлөг мэдэх үү гэхэд мэднээ. Гэхдээ би хүний шалтгаан тавилан үзэх маш жижигхэн зурхай шүдэнзний хайрцагны ард зурдаг. Дээд тал нь 28 үйлдэл хийгээд арилгаад явсаар хариу гардаг. Бас ойрадын зурхай л даа. Зөвхөн Алтайн хүнд тохирсон төлөг. Зүүнговь ороод миний зурхай таарахгүй. Өндөр модондоо бол таараад байдаг юм гэдэгсэн. Гэнгээгээсээ би та ийм их нарийн юмыг хаанаас мэддэг байна гэж асуудаг байв. Би мэдсэн юм байхгүй. Харин сонссон. Надад хэлсэн хүн бас л сонссон. Лоба ноён, Холыг байцаах, Ээдэм Шимт гэдэг үг бол

зурхайгаар гардаг нэр. Өндөр гэгээн манжид очсоны үед 21 настай хүн 50 нас хүрээд сайд боллоо гэхэд 1720 он болно. Энэ үед Бурхант улсын санг мэддэг сайд Лоба гэдэг хүн болж уу гэдгийг судлахад л хэргийн учрын хэлхээний хөврөх үзүүрийг олно гэсэн үг. Сайд хүн 52 хүрлээ гэхэд 1722 он. Сайдын тэмдэглэлийн дэвтрийг Холыг Байцаахын эцэг авсны дараа хүү төрсөн. Энэхүү дэвтрийн учрыг олох нас бол 40 наснаас дээш. Тэгвэл 1760 оны үед эдэд захирагдаж, хувиа бодсон шуналд хөтлөгдөх тухай ном бичигдэж үү гэдгийг судлаад бичсэн хүн нь хэн гэдэг нэртэй байна гэдгийг судлахад ээдрээ тайлагдана гэж Гэнгээ хэлдэг байлаа.

Энэ улсууд чинь бүгд монгол нэртэй байлаа гэж үү гэхэд тэгэлгүй яах вэ. Хэл гэдэг юм хөх нуруутын дохио зангаа хэл болж түүнээс үүссэн "Элэгсай" монгол үг байгаа бус аа гэж маргалдана. Алексей шүү дээ, Гэнгээ минь гэхэд тэд монгол үгийг зөв хэлдэг болтлоо Оросын яриа авиа нь хөгжөөгүй байна. Чиний Алексей гэдэг үг бол "халуун элгэн ах дүүдээ сайн хандах" гэсэн үг байна гэдгийг би мэдэж байна. Иван гэдэг нэр бол Их Ван гэж алтан өргөөт хааныг нэрлэж байсан монголчуудын нэр. Оросыг бие даасан улс болгосон Их вант шүтэхдээ хүүхдүүддээ тэр нэрийг өгөх болсон. Гэтэл Их ван гээд гадаа байгаа хүүхдээ дуудахад Х үсэг дуудлагыг нь хаачихсан байна. Ингээд бахлуурын хөгжил сулаас болж Их ван гэдгийг Иван гэж дуудаж байна. Оросуудын бахлуур хөгжил муу гэж хэн хэлэв танд гэхэд Элексайг танай ужуу шиг дуулдаг. Урианхайн Цэрэннадмид шиг хөөмийлдөг болгоно гэвэл ямар ч хүүхдийн нас хүрэхгүй гэдэгсэн. Гэнгээгээсээ би, та энэ зурхайгаар гарсан зүйлийг хэзээ зурсан бэ гэж асуухад "Харвахад эхлээд нумны хөвч татахдаа шившлэгийг тархиндаа гүйлгэдэж болдоггүй. Зад гүйлгэнэ гэж хэлдэг. Сумаа тавьчихаад зад гүйлгэж болдоггүй. Монголын тухай зурхайг Самбуу ноён халхад ирэх үедээ л зурсан. Бүх юм түүгээр тавигдсан. Энэ үед Ойрадын зурхайчид буруу зурсангүй. Галданг хаан болохын өмнө ойрадууд зураад,

"Агаар мохоож
Илдээр сөхрүүлж
Арвайн талаар мөнхрөнө" гэж гаргасан. Хаан түүнийг дутуу ойлгоод байлдаад, тариа тариад явах юм байна гэж бодсон. Байлдсаар яваад хор идээд үхэх юм байна гэдгийг тайлж чадаагүй. Зурхайчид тайлж чаддаггүй юм. Зурахад амар тайлахад хэцүү гэдэг үг энэ билээ гэж хэлдэг байна.





## ҮНЭН ДУРСАМЖ

1955 оны намар би нэгдүгээр ангид орохдоо Улаангомд Гэнгээ авгындаа суув. Хичээл үдээс хойш эхлэнэ. Гэнгээ суудлаа засаад нэг юм уншина. Хоёр цаг уншаад дууснa. Орой хоолны дараа бас уншина. Мөн л хоёр цаг болно. Сүүлдээ үгнүүд нь танил болж дагаад уншдаг болсон. 5-р анги дуустал 9-р сарын 1-нд эхлэж сонсоод 5-р сарын 20 хүртэл өдөрт 2 удаа сонсоно. Энэ үед гадуур хэснэ тоглоно гэж байхгүй. Ингээд л "Алтан аялгуу" цээжлэгдсэн. Сүүлдээ уншлага өөрөө чихэнд сонсогдож буй юм шиг болж өөрөө уншаад явдаг болсон. Аравдугаар анги төгсөөд ямар мэргэжилтэй болохыг Гэнгээгээсээ асуухад цахилгааны инженер бол гэсэн. МУИС төгсөөд ажилд гарч эхнэр авч хүүхэдтэй болж улмаар Налайхын уурхайд очсон. Нэг удаа гурав дахь хүүхдээ дөрвөн настай байхад нэг орой хүүхдээ цэцэрлэгээс авахад багш нь эхлээд өгч явуулчихаад дараа нь өөр хүнд өгчихлөө гэж бодоод араас хөөж ирсэн. Налайхын инженерүүд бид /уурхайн дарга Мавлет гуай, ерөнхий инженер Жадамба гуай/ гэр оронтойгоо утсаар яриад долоо хоног харихгүй байх явдал жирийн хэрэг байсан. Бид түүнийгээ уул геологийн хүнд 400 тн жинтэй хагас автомат удирдлагатай, өндөр даралтын шингэнээр хөдөлдөг аварга, одоо ч Оросод хуучраагүй машинаар нүүрсэн гол урсгах ажлыг хийж сурч байсан. Бас хийж байсан. Танин мэдэхүйн их ололтын жилүүд байсан. Одоо ч тэгж үздэг. Бид хэзээ ч захиргаадалтын хүүхэлдэй байгаагүй. Тэр үедээ 250 м гүнд хажуу тийшээ 3 км хол зайнд газрын дээр байдаггүй долоон аюул дунд асар том үйлдвэрийг ажиллуулж байлаа. Шинжлэх ухаан техникийн ололтын хүчээр хийж бүтээж, бие сэтгэл, хүмүүсийн харилцааны таашаалд байсан уурхайчид бол баатруудын өлгий байсан. Тэр үед би ШБОС Нүрзэд хочтой инженер, бас сайн гэгдэж уурхайчдын ордны өмнө зургаа тавиулчихсан, хааяа нэг балгачихад хүмүүс гэрт хүргээд өгдөг байсан. Шинжлэх ухаан техникийн шилдэг бүтээлийн улсын шагнал авч явлаа. Гэтэл манай нутгийн нэг довны ах Н.Батаа уурхайн даргаар ирэнгүүт намайг ажлаас шууд халсан. Учрыг асуухад намын даалгавар гэнэ. Алтан аялгуугаа орчуулчихсан амьтан хүнд ярьдаг. МАХН-д түүнээ бичихсэн байсан үе. П.Очирбат гуай уурхайн дарга С.Жадамба гуай намайг алсаас болон ойроос хамгаалж байдгийг би яаж мэдэх вэ. С.Батхуяг гуай сайд болж, Батаа дарга болж, Нүрзэд нүцгэрч эхэлсэн юмсанж. Уурхайн гүнд осолд орж толгой тархи гэмтээд, сэтгэц муудаж, грушт ороод байхад мартаагүй "Алтан аялгуу"-гаа улам хайрлаж байв. Налайхын уурхай хаагдана гэсэн онош тогтоогоод одоо байгаа 50 сая тн нүүрсийг авах шинэ босоо ам нээх төслийг үндсэндээ ганцаар хийгээд яам, эрдэм шинжилгээний институт, ЗХУ-ын нүүрсний үйлдвэрийн монгол дахь байнгын төлөөлөгчийн газарт төслөө танилцуулсан.

Сэтгэцийн өвчин хэцүү юм гэж өрөвдөцгөөж, өвчин л чамайг ингэлээ гэж уурхайн инженерүүд хүртэл Налайх хаагдахгүй гэдэг байлаа. СнЗ-ын дарга Содном гуайд захиа бичиж ЗХУ-д төслөө шалгуулах, зардлаа өөрөө даах, бас төслийг эсэргүүцдэг талын төлөөлөгч авах, нэгэн гэрч авах тухай бичиж бүх юм хүссэнээр боллоо. Налайхын уурхайн ерөнхий инженер П.Чимэддамба төслийг эсэргүүцэгчээр, гэрчээр инженер Д.Баатар бид гурав Москва руу нисэв. Өдөр нь ажлаа хийж шөнө зодолсоор яваад Луганск хүрлээ. Украйнууд миний төслийн хураангуйг судлаад энэ бол төсөл мөн. Засварыг газар дээр нь хийгээд хэрэгжүүлж болно. 126 ажилчин, босоо ам ухдаг механикжсан төхөөрөмжтэй очно. Актлагдсан төхөөрөмж очоод тэндээ үлдэнэ. 8,6 сая рублийн зээл шийдвэл бүх юм болно. Хоёр улсын СнЗ-ийн дарга ярилцаад, хоёр яам шийдээд болно гэж бидэнд зохих бичгүүдийг хийж өглөө. Төслийг хянасан ерөнхий инженер Морозов гуай хамт сурсан Гэнэнгийн Эрдэнэ гуайг саначихсан, Нисдэг тэргээр ажлаа эргэдэг Бурма хамт суралцсан Д.Төмөрбаатартай стопка уух юмсан гэж бид ах дүүс уулзсан мэт боллоо. Хоол, зочид буудал, унааг бүгдийг дотроо 300 гаруй газрыг багтаасан комбинат дааж байлаа. Дон мөрний хөвөөнд тусгай хүлээн авах байр засаж биднийг түйлын их хүндэтгэж тусгай машин унуулж байлаа. Украйн улсын газар тариалант Бат хаан хөгжүүлж, НҮБ-ийн гишүүн байх ирээдүй бүр тэр үед тавигдсан. Украйн бол монгол хаадын уламжлалт төртэй гэж тэд бахархана. ЗХУ-д нэгдснээр уламжлалт төрийн утга учир алдагдсан. Одоо тусгаар тогтноно. Налайхыг дээрээ зөвшөөрөх юм бол төсөв батлагдахыг хүлээхгүйгээр нөөц хөрөнгө юу урсгал зардлаас санхүүжүүлэх ажлаа эхэлж болно. Та нар Украйны мөнгөнөөс бүү ай. 8,6 сая юу ч биш. Монгол тэртэй тэргүй өртэй. Бид ч их өртэй. Галав юүлтэл үл төлөгдөх өрний сүлжээ бөмбөрцгийг ороож байх үед хэн авсан нь хожно гэж тэд ярьж байлаа.

Бид ярих юмгүй байлтай биш. "Алтан аялгуу"-гаа оросоор уншиж амыг нь ангайлгаж чихийг нь дэлдийлгээд тэд ёстой гайхаж, Чингис хааны сүр хүч юу болохыг дөлгөөн Доны эрэгт болсон богонохон зугаалганд мэдэрч байсан билээ.

Тэд та гуравт хамгийн хүндтэй бэлэг бэлдэнэ. Таван хилийн жинтэй шоколад тусад нь цутгуулна гэж байсан билээ.

Бат хаан бол Украйнуудын жинхэнэ тэнгэр нь болсон хаан байсныг би тэнд л мэдсэн. Биднийг үдэж гаргаж байхдаа Украынууд ах дүүсээ үдэж буй шиг л байсан. Зун байсан Луганск бол нам дор бас халуун нутаг байв. Гурвуулаа нэг нэг савхин цамцтай. Хүнд үзүүлэхээр сезон биш гээд хямд өгье гэсэн ч авахгүй байв. Оросын цамцнаас хийц муу, савхи нь ч хатуу. Оросын цамц 400 рубль гээд зөндөө тавиастай.

Баатар уг нь их цайлган хүн шөнө зодолдож байтал нүд нь эвгүй





болчихож. Нэг удирдах газрын дарга Голох гэдэг эр өглөө нь бидний амрыг асуух гээд буудалд ирэхэд бид үрчийтлээ шартсан юмнууд босож байв. Баатарын нүдийг юу болов гэхэд тэд над руу заачихлаа. Та нар юу болов гэж асуухаар нь цамцаа зарах гээд нэг нөхөрт үзүүлсэн чинь 250-иар нэгийг авна гэнэ. Наадах чинь мерлушка биш ээ монгол хонины гэсэн чинь тэр маань томорлоо. Тэгээд тавьчихсан гэлээ.Тэгээд монголоор яричихгүй яав гэж алиалав. Яг ярьж эхэлтэл тэр бултаад Баатарыгаа оночихлоо гэж бид хөхрөлдөв. Цамц яасан бэ гэхэд энэ л байна гээд үзүүллээ. Хэдээр өгөх юм гэж тэр асуулаа. Түүнд 850-иар л өгөх санаатай гэж би хэлэв. Голох мөнгөө тоолоод 900 байна би авчихъя гээд бид баяжлаа. Монголд 3 савхийт 1500 төгрөгөөр аваад Украйнид 4000 төгрөгөөр өгнө гэдэг гайхамшиг. Бид эргэж ирээд явсан тухайгаа танилцуулсан боловч сайд дарга нар тоосонгүй.

Налайх улам хүнд болж хүмүүс уурхайд орохыг хараад "Энэ хүн амьд гарч ирэх болов уу гэж бодогдож, дэлбэрэлт харагдах шиг болдог байв. "Үнэн" сонинд "Дэлбэрч мэдэх уурхай" гэдэг өгүүлэл явуулж, түүний мөрөөр Л.Батсүх гэдэг сэтгүүлч ирж газар дээр нь үзэж Нийслэлийн намын хорооны товчоо Налайхыг авч хэлэлцэж "Налайх сайн ажиллана" гэсэн дүгнэлт гарлаа. Гэвч "Дэлбэрч мэдэх уурхай"-г МАХН-ын Төв хорооны хэлстийн эрхлэгч Ч.Түмэндэлгэрт утасдаж байж хэвлэгдлээ. Би ч жинхэнэ нэг номерын дайсан гэдгээ харуулаад дахин ажиллахад бэрх боллоо. Харин энэ үед дарга нар биш, жирийн хүмүүс муухай харж байлаа. Хоёр жил гаруй болоод их уурхай дэлбэрч хорин залуу амиа өргөж хэдэн зуун хүнийг үй гашуу нөмөрч, 200 шахам хүн дэлбэрэлтийн утаанд хордсон билээ. Эрдэмтэн мэргэд сайд дарга нарын дүгнэлтийг амьдрал шалгаж Налайх өөрийн хүүлиараа хаагдлаа. Хэмжээгүй эрхийн пянг даадаг хүн "Хүнд тарьсан гайгаа өөрийн олсон буян гэж сэтгэж, жанжин шиг завилж, мангас шиг залгиж чаддагаараа л сэтгэцийн өвчтэй хүнээс давуу юм гэж" энэхүү "Алтан аялгуу" номонд номлосныг амьдрал дээр биеэрээ ойлгов. Монголчууд минь монголжоорой гэж хэлэх гэсэндээ энэхүү жижигхэн дурсамж шигтгэв.

Хүнийг бусдад гай тарих замаар өөртөө буян хийдэг засаг байгуулахыг та өөрөө хийж байгаа юм. Бүх хүмүүс сайн үйлээр холбогдож шорон цагдаа хэрэггүй баяжиж чаддаг иргэний засаг байгуулж монголжиход энэ ном зориулагдсан юм шүү.

## ГАРЧИГ







ТОЛУЙН ХАТАН СОРКУКТАНИ БЭКИНҮ

Чингис хааны "Алтан дээд үнэний аялгуу"-ны 15 дахь өртөөлөгч

Хөх Нохой овогт Журнайн Нүрзэд

# ХӨХ МОНГОЛЫГ ТӨРӨӨР БАДРААХ ХУТАГТАЙ НЭҮРИТ ЗАСГИЙН АЛТАН ДЭЭД ҮНЭНИЙ АЯЛГУУ

*Дэлхийн анхны төрт улс Хүннү гүрний 2220 жил, Их Монгол улс байгуулсны 800 жилийн ойд*

*Анхны эхээр нь хэвлэв.*

Хэвлэлд бэлтгэсэн: Зөөд овогт Гэндэнгийн. Долгорсүрэн
Нягтлан цэгцэлсэн: Олхонууд овогт Гаажидын Дамба
Дизайн: Бэйс овогт Зундуй-Осорын Ганхуяг
Хэвлэлийн хуудас: 6.6
Цаасны хэмжээ: А-5

"Урлах Эрдэм"
Хэвлэлийн компанид хэвлэв.

